[175] La traduction de *'mwenyeji'* en français la plus économique en nombre de mots serait « l'hôte » dans le sens de personne qui reçoit. Le problème qui nous empêche de choisir cette traduction est la réversibilité du sens de ce mot en français, en effet « l'hôte » dans le sens de personne qui est reçue correspond précisément au sens du nom du personnage 1 : *'mgeni'.* Ainsi *'mgeni'* et *'mwenyeji'* sont tous deux des « hôtes » dans des sens différent de ce nom en français !
[176] La relation hiérarchique mari/femme se manifeste ici car la femme a besoin de la permission de son mari pour quitter leur village et se rendre en ville. C'est le titre de ce *ngonjera* : MKE KUOMBA RUHUSA KWA MUME « La demande de permission de le femme au mari ». Cette permission lui sera refusée et la dynamique du *ngonjera* conduira à l'adhésion de la femme à cette interdiction. Le motif de ce refus fait écho à la politique de villagisation de *l'Ujamaa* qui voulait précisément que les gens des villes rejoignent ou fondent des villages dans les campagnes tanzaniennes et non l'inverse.
[177] La paille (sg *mrija*, pl *mirija*) est un long tube naturel prélevé sur un arbre. Elle sert à boire de l'alcool de fruits variés selon les régions à fermentation traditionnelle, principalement à la campagne. Ici, cette action de succion d'un liquide alcoolique devient l'image de l'exploitation : comme la sangsue, l'exploiteur suce le sang de ses victimes et s'en délecte. L'expression *'kukata mirija'* « couper les pailles à vin » pourraient être traduite moins littéralement par « faisons cesser l'exploitation » mais nous perdrions au passage l'imaginaire de la langue source. Ce champ sémantique de la succion/exploitation est répandu dans la désignation de l'exploitation économique d'un individu ou d'une classe par un(e) autre. Le verbe *kunyonya* « sucer » signifie aussi « exploiter ». Les notions nominales dérivées de cette racine sg *'mnyonyaji',* pl *'wanyonyaji'* désignent le ou les*«exploiteur(s) »*. La langue française procède de même mais nécessite la qualification du nominal et l'exploiteur sera désigné comme un suceur *de sang.* A nouveau nous nous éloignons de l'imaginaire de la langue source où nous trouvons plus des suceurs *de vin* ou autres boissons fortement alcoolisées dans le rang des exploiteurs du peuple.
[178] Le mouvement de libération anticolonial TANU *(Tanganyika African National Union)* a été fondé officiellement le sept du septième mois (juillet) 1954.
[179] Refrain de la réplique du personnage 1 : « Ceux-ci ce sont quels gens, le capitaliste et le grand propriétaire terrien ? » (ngk49).
[180] Refrain de la réplique du personnage 2 :« Ceux-là sont les ennemis dans le pays, des tiques des exploiteurs des gens » (ngk50).

# Deuxième Annexe

## 1. Extrait des archives Mnyampala (ANM)

Le corpus des archives électroniques de Mathias E. Mnyampala correspond à la copie par nos soins sur support numérique de l'ensemble des tapuscrits et manuscrits de l'auteur conservés par son fils Charles M. Mnyampala. Ce corpus comprend plusieurs œuvres inédites et aussi quasiment tous ses livres publiés chez des éditeurs ou à compte d'auteur, des livrets qui ont quasiment disparu des autres archives. Ce premier volume communique la copie des différentes versions du manuscrit de *Maisha ni kugharimia* « la vie à un prix » qui est par ailleurs paru en 2013 (MNYAMPALA, M., E., 2013).

***Localisation***

L'ANR SWAHILI met en relation à partir de 2007 des chercheurs impliqués dans les études swahilies. C'est dans ce cadre que je pars en Tanzanie. En France, il n'y a que de très rares livres de Mathias E. Mnyampala disponibles et il s'avère que les bibliothèques de Dar es Salaam ne conservent que ses ouvrages les plus diffusés. Des livres publiés comme le deuxième livre des *ngonjera* sur la déclaration d'Arusha (MNYAMPALA, M., E., 1971) sont quasiment introuvables. Mais à l'université de Dar es Salaam (UDSM), le professeur Mugyabuso M. Mulokozi sait qu'un des fils de Mnyampala détient des documents mais il n'a pas pu le rencontrer. Alors commissaire de police dans le grand Sud tanzanien, à Mtwara, ce-dernier effectue son service en dehors de sa région d'origine. C'est la règle administrative qui veut réaliser un brassage de populations. Peut-être reviendra-t-il dans sa région d'origine la retraite approchant ? Le professeur me donne le nom de la route qui traverse un quartier de Dodoma où habite Mary Mangwela Mnyampala, la veuve de l'auteur. J'y vais. Je trouve Charles M. Mnyampala, le fils de l'auteur, qui a pris sa retraite comme le prévoyait Mulokozi. Le premier contact est positif et il accepte de me montrer le manuscrit de l'autobiographie inédite de son père. S'en suivront de nombreux déplacements de ma part entre la France et la Tanzanie et la copie exhaustive sur un support numérique des archives de Mathias E. Mnyampala (ANM).

## MAISHA NI KUGHARIMIA (MNK)

Les archives Mnyampala (ANM) contiennent la copie du manuscrit et du tapuscrit de cette autobiographie inédite (en 2012) de Mathias E. Mnyampala. A la différence du manuscrit, le tapuscrit est tronqué du premier chapitre relatif à l'enfance de Mathias E. mnyampala. Le tapuscrit est plus facilement lisible et c'est donc lui que nous avons donné comme référence dans cette partie de la deuxième annexe. Le code à trois lettres de *Maisha ni kugharimia* : mnk est alors suivi de la lettre M lorsqu'il s'agit du manuscrit ou T pour le tapuscrit, enfin de(s) numéro(s) de page(s). Les premières pages du tapuscrit ont commencé à être réécrites à la main sur le tapuscrit-même. Lorsque le texte original dépend de la première personne du singulier ce dernier est repris et accordé à la troisième personne du singulier. Cet exercice où des phrases comme « j'ai fait ceci ... ma vie » deviennent « il a fait ceci ... sa vie » cesse au bout de quelques pages et n'oblitère pas complètement les caractères tapés à la machine-à-écrire du texte original. Reste une question à laquelle nous n'avons trouvé aucune réponse satisfaisante. Comment traduire le titre de cette autobiographie, *Maisha ni kugharimia ?* Littéralement, nous pouvons traduire par « la vie c'est le payer pour [elle NDT] ». C'est à dire, à la lecture de l'autobiographie, que la vie est particulièrement dure, mais, qu'en y mettant le prix de l'effort, de la persévérance et de l'espoir, l'homme récolte les fruits de son travail, de manière imprévisible car il s'agit de la volonté de Dieu. Mais comment traduire ceci en français, sans utiliser un proverbe ou une phrase toute faite et en conservant quelque chose du titre, en particulier ces deux notions saillantes que sont la vie *(maisha)* et le fait d'avoir à payer pour *(kugharimia)* vivre ? Nous avons choisi ce titre en français : *La vie est ce que l'on paye pour elle.* Nous le croyons en effet le plus proche possible de la source du texte original.

# SURA YA KWANZA
## UTOTO WANGU

Mimi nilizaliwa katika nchi ya Ihumwa mwaka 1917, yadhaniwa Januari, tarehe haijulikani. Ihumwa ni kijiji cha karibu na mji wa Dodoma. Habari zote za kabila na milango ya wazazi wangu wote imekwisha elezwa katika kitabu changu cha "Historia, mila na Desturi za Wagogo wa Tanganyika". Hivi sasa nafuata habari za maisha yangu tu.

Baada ya kuzaliwa mimi, yasemekana kwamba nilitunzwa vizuri sana na wazazi wangu wote. Kwa sababu mimi ni mtoto wa kwanza kwa wazazi wangu. Matunzaji hayo yanasifiwa ingawa sikutunzwa namna ya malezi ya kisasa ambayo ni ya kizungu. Baba alikuwa fundi chuma mhunzi ndiyo kazi yake mwenyewe kwa maisha yote aliyoitumikia na mafanikio ya kazi yake yaliteta kwake utajiri wa mifugo si fedha. Mifugo hiyo ni ng'ombe na mbuzi hata mwenyewe niliikuta baada ya kukua.

Kupendwa kwangu na wazazi wangu wote kulithibitika baada ya kupata maizi ya utu uzima. Ingawa nilijua kuwa napendwa, lakini mapendo hayo yaligeuka karaha kwangu kwa sababu nilitambua kama mzee wangu baba alikuwa kama hanipendi. Karaha hiyo iligeuza imani yangu kwa woga. Mara nyingi nilijifikiria ~~kuwa~~ kuwa labda ndiyo utumwa wanusemao kwamba "watoto wa watu zamani walikuwa wakiuzwa kwa watu wengine wakawafanya watumwa wao". Kila nilipotaka kukimbilia kwa mama nilijiona kuwa huruma yake haikunitosha. Vita hivyo

mnkM5_6




La photographie reproduite ci-dessus est l'originale non-retouchée qui correspond à notre prise de vue des cinquième et sixième pages du manuscrit de Mathias E. Mnyampala. Nous avons travaillé avec un appareil numérique PANASONIC LUMIX DMC TZ2 en mode macro. La photographie est prise en intérieur, sans flash ni lampe d'éclairage. Les deux images qui suivent correspondent aux pages 5 et 6 avec retouche numérique que nous donnons ainsi par souci de lisibilité sur du papier imprimé. La résolution de 600 dpi dans laquelle nous avons pris les images est suffisante pour des agrandissements de qualité sur écran.

page 5 :



Vilitulizwa na rafiki mwingine ambaye kwa hakika huko ndiko nilikopata faraja ya kufuta majonzi yangu. Na mtu huyo alikuwa babu na wapili wake bibi. Wote hawa ndio wazazi wa mama yangu. Urafiki huu sikupenda kuuacha kwa sababu niliona kwa nafsi yangu kwamba, hapana faraja wala huruma na pa kukimbilia kuliko hapo kwao. Ingawa nikipendelea sana kukaa kwa babu mara kwa mara nifuatwa kuja kuchukuliwa na baba makusudi ya kwenda nyumbani kufunzwa kazi ya kuchunga wanyama. Kazi hiyo ilinichosha sana kwa vile nilikuwa ningali mdogo bado kwa hiyo ilikuwa taabu sana. Sababu ya haraka ile baba, maana hakuwa na mtoto mwingine wa kuchunga isipokuwa alikuwa akiazima watu wengine, zaidi wapwa zake, nae aliendelea tu na kazi yake ya uhunzi. nami mwisho nilizoea nakukulia juani kila mara kuchunga porini. *

Japokuwa ni hivyo alinifuata porini ghafla kunikagua kama naangalia mbuzi au hapana. Nakumbuka siku moja alipo nikuta nacheza tu na mbuzi wako mbali, loo! alinitandika kweli kweli na mijeledi. Vile vile nakumbuka siku moja simba alipokamata mbuzi machungani ghafla mimi nilikuwa sijamjua simba mpaka nilipoambiwa na wenzangu niliokuwa nachunga nao, nikaogopa sana! Lo mama kusikia hivyo alisikitika sana kuwa "mwanangu atakuja liwa porini". Lakini vile vile nashukuru sana kwa faraja

page 6 :





ya baba ilikuwa baada ya miezi fulani hunichinjia mbuzi mnono kunipa nyama nzuri nzuri na mafuta na mchuzi. Hiyo ni faraja kuu sana na kutukuzwa sana wakati huo nami nilikuwa nikishawishika sana kwa kushikilia uchungaji wangu. Hata nilipofikisha umri wa miaka saba nikatogwa ndewe na kung'olewa meno mawili chini kama mila inavyotaka. Uchungaji ilikuwa ndiyo kazi yangu ~~kuu~~ maalum kuliko kwenda shamba, au popote. ~~Hata nilipo-pata umri wa miaka minane tukawa wakati wa kuhama kutoka nchi ya I-kuuwa kuelekea nchi za magharibi kama watu wengine wanavyohama, na kama [illegible]~~ Kama mapenzi ya wazazi ~~wangu~~ yalivyotaka tukahama.

* Wakati ule nilikuwa nikisikia kuwa kuna wasomaji wengine huko upande wa kijiji cha Kilwana. Watoto wa hao "wasomaji tulikuwa tukikutana nao huko mtoni wakati wa kunywesha wanyama. Lakini nafsi yangu nilikuwa nikifikiri kuwa "wasomaji" ndilo kabila lao, hao hukaa mahali pamoja huko kunakoitwa Missioni, Nilisikia kuwa wana vitabu lakini mimi sikujali vitabu ni nini bali nilijali tu uchungaji wangu na wanyama wangu.

mnkT7

-7-

Katika mwaka 1933 mwezi Agosti nilitamani shule ambapo wakati huo tuliwasiliwa na mwalimu moja toka Bihawana mission kuja kufundisha watoto ~~nehini~~ nyumbani kwa mzengatumbi ( mkuu wa Kijiji ) Nilipofika kutaka kuandikwa shule nilikuwa na udongo kichwani mwangu. Mwalimu alikataa ~~kuniandik~~ kuniandika kwa sababu nilikuwa mlipaji kodi, tena nimeoa hilo lilinileteа kizuio kwangu. Japokuwa ni hivyo nami sikukata tamaa, nilihudhulia kila siku kukaa pembeni nikiangalia watoto wanavyosoma, nami nakariri moyoni. Kadiri ya wiki moja hivi mwalimu aliniuliza "mbona wewe unapenda kuja kila siku ? " Nami nilimjibu;" Hapana Mwalimu, napenda kuja kuangalia watoto wanavyosoma." Akaniambia " hebu jaribu nawe kusoma . " Basi nilisoma yote yaliyokuwemo humo ubaoni. Kufanya hivyo kulimtia moyo wa kuniandika ili niliendelee na masomo yangu. Hivyo basi niliandikwa.

Maendeleo yangu yalimfurahisha sana Mwalimu ~~deim~~ Damiani, ~~tulipf~~ tulipofika mwisho wa mwaka ule nilikuwa najisomea vitabu kadha wa kadha, zaidi kitabu cha Esopo na vitabu vya Dini. Nilikuwa nimetamani vikubwa kuendelea na masomo yangu hasa kwa tamaa ya Dini nilipokuwa nikifunzwa na ~~mwalm~~ mwalimu na kujisomea vitabu. Kumbe ulimbwende wangu wa kwanza sikuutamani tena, ingawa nilishawishiwa na vijana wenzangu na wazee wa nchi lakini nilikataa kurudi ~~nyu-~~ nyuma bali kuendelea mbele.

## SURA YA NNE.

## KAZI YA UALIMU.

Baada ya kubabia kwangu kwa masomo kulinihimiza na kupata tamaa kubwa zaidi ya kuendelea mbele. Basi katika mwaka 1934 baada ya kumaliza kulima mashamba yetu tuliondoka mimi pamoja na kijana mwingine kwenda misioni ya Bahi kupata mafundisho, kwa sababu pale Bihawana ni karibu na nyumbani tulihofu wenzetu watatushawishi wa pengine tungeshindwa kuendelea na ~~tutaacha maendeleo au~~ shabaha yetu tuliyo kunayo.

Safari hii tuliondoka katika mwezi machi 1934 kwenda

~~Bahi. Tulipofika~~ Bahi

mnkT13



katika serikali kuu kwa mshahara wa Shs 40/- kila mwezi, ikawa nik- nik--nimeacha utawala wa wenyeji na mshahara tarehe 23.12. 1937 ikawa ndio mwisho.

## SURA YA SABA.

## KARANI WA KODI NA MAENDELEO MENGINE

Tarehe moja Januari, 1942 nilihamishwa toka Hombolo nilikokuwa Karani wa Baraza nilihamishiwa Makutupora na Baraza la Dodoma kwa Mtemi Chitindi. Wakati huo nilishika vitabu vya nchi mbili. Baraza la Makutupora na Baraza la Dodoma kwa Mtemi Biringi kutoza kodi lakini Stesheni yangu ikawa Makutupora. Maendeleo yangu kwa kazi ya kodi yalikuwa mema sana na yeye- yenye sifa bora.

Wakati huo nilé nikawa na sifa nyingine vile vile uandikaji wa Gazeti la Mambo Leo, kama habari za miji na maongezi. Uandikaji huo nilianzia Kinyambwa mnamo mwaka 1938 nilikojifunzia. Kwa tamaa ya maendeleo nilianza kujifunza kusoma Kiingereza. Nilinunua vitabu vya Kiingereza; kama Mwalimu wa Kiingereza na vingine vya masomo ya kwanza kwa Kiingereza. Niliwaghasi sana waliosoma Kiingereza shuleni ili wanifunze, nilikubali kutoa gharama kwao. Kwa msaada huo na baraka zake Mungu nilianza kutambua kitu gani nik-ninachosoma na ninachofunzwa.

Tamaa ya moyo wa binadamu haina mpaka, wengi wao walikuwa wakinifunza Kiingereza walikuwa Islamu na wengine Wakristo. Wale waliokuwa Islam waliosoma Kurani niliwaomba wanifunze kusoma Kurani. Waliniandikia katika A, B, C, D, pande mbili Kizungu na Kiarabu kwa bahati nilijua kusoma na kuandika Kurani ingawa si kama wao. Naweza kusoma barua na kuandika majibu bila taabu katika lugha ya Kiswahili kwa Kurani.

Taabu kubwa ilinipata kwa kazi ya kodi, maana sikuwa na nafasi kwa kukaa. Ilikuwa safari kila mara bila kupumzika; ijapokuwa sikuwa



-28-

**SURA YA KUMI NA MBILI.**

Kuwemo kazi katika Hazina ya Wenyeji

**MAENDELEO YA HAZINA YA WENYEJI NA ~~M-A-T-O-KE~~**

na Kuacha kazi hiyo.

**MATOKEO YAKE.**

Maendeleo ya kazi yangu katika Hazina ya wenyeji ya kawa mema sana. Kazi niliyoanza ndiyo kuwa Karani wa ~~bwana~~ baraza la Watemi wote wa wilaya ya Dodoma. Kwa vile nilikuwa nimechukua masomo yangu ya Taipu niliambiwa na Offisa wangu kuwa sitapata maongezo ya mshahara wangu mpaka nimepita mtihani huo wa Taipu ,Wakati huo nilikuwa na mshahara wa shs 75/- tu. Nilianguka mara 2 mtihani huo. Mnamo tarehe I.II.195I nikaupita.

Wakati huo ~~nia~~ nilianza shughuli nyingine nyingi. Nilianza kukamilisha habari za uandikaji wa kitabu cha kwanza cha "HISTORIA MILA NA DESTURI ZA WAGOGO " Punde si punde nilishauriana na watu wengi na mabwana wa Serikali kuu kuanzisha Gazeti moja jipya la nchi ya Ugogo. Kwa majadiliano lililochaguliwa jina la " WELA "ndilo ~~lililokubaliwa~~ lililokubawa na wengi likaanzishwa mwezi Oktoba,1952. Na Mtengenezaji wa Gazeti " WELA " akachaguliwa kuwa mimi mwenyewe.

Kushinda kwa mtihani huo wa Taipu kulinifanya ~~niongeze~~ niongezwe mshahara wangu toka shs 75/- nikaongezwa shs 20/- zikawa 95/-. Nililipwa pia vile vile malipo ya nyuma tokea Septemba 195I. Nilipofika mwaka mpya 1952 nilipata maongezo ya shs 5/- zikawa shilingi I00/- Basi nilijiona na maendeleo mema yananikabili, na watawala wangu wote na mabwana wa Serikali nikawa na upepo nao mwema.

Kwa bahati njema mwezi wa Machi,1957 nilipachikwa mzigo mwingine kwa vile katibu wa Hazina ya wenyeji alitoa (N.A . Secretary ) nilichaguliwa mimi baada ya jina la Secretary nikaitwa N.A. Staff Clerk. Hivyo niliongezwa shs 20/- nikawa na shs " I20/- kwa mwezi. Hivyo kazi nilizozifanya zikawa zimeongezwa zaidi na mamlaka yote ya Utawala wa wenyeji yakawa mikononi mwangu bila kinyume, upepo na nuru vikazidi kukua na kuongezeka kwa waliokuwa viongozi wangu. Mnamo mwaka huo wa I952 nilichaguliwa tena na Halmashauri ya Social Welfare

Baada ya barua hiyo nilikaa sana bila ya kupata majibu yaani kuanzia Novemba 1959 mpaka Februari 1960 nilijibiwa kuwa nimekubaliwa na niende Mpanda hararaka mshahara wangu ukiwa ni wa Shs 218/75.

Nilisafiri kwenda Mpanda tarehe 28/2/60 toka Dodoma na kufika Mpanda tarehe 29/2/60 tarehe 1/3/1960 nilianza kazi Afisini katika ~~m~~ Mahakama ya mjini wa Mpanda. Ingawa nilianza kazi na mshahara wa Shs 218/75 mwaka 1961 uliongezeka na kuwa Shs 230/-, mwaka uliofuatia wa 1962 kwa kufuata Ripoti ya Kadu nilipata mshahara wa Shs 256/-.

Kazi yangu ilikuwa ni kuutawala mji wa Mpanda na Sehemu zote za Kampuni ya madini Mpanda. Cheo cha Liwali. au Jumbe Mkuu wa Mpanda ilipofika mwezi Septemba 1962 nikashika kazi ya Uhakimu tu tu Utawala ukawa chini ya mikono ya Wizara ya Utawala. Nilipata bahati ya kuandika vitabu vingi, kama vile Diwani ya MNYAMPALA, WAADHI WA USHAIRI, UTENZI WA ENJILI, MBINU ZA UJAMAA, KITO CHA HEKIMA NA TAALUMA YA KISWAHILI, na kadhalika.

Baada ya kutumika hapo Mpanda nikapata ~~U~~ uhamisho wa Kwenda Dar - es - Salaam kwenda shika baraza la Temeke. Baada ya kufanya kazi hapo ~~Temeke~~ Temeke ~~nik~~ kwa muda fulani nikahamishiwa kwenye Baraza la Kariakoo tangu tarehe 1/7/1963 na kuwa mkuu wa ~~Mahakama~~ Mahikimu wengine. Mshahara wangu wakati huo ~~ulik~~ ulikuwa umefikia lengo la Shs 350/- mwamo mwaka nikiwa hapo hapo nikaongezewa kuwa Shs 500/- nikiwa na ~~Gra~~ daraja la Tatu(GRADE III )

Nilikuwa na kazi nyingi sana hapo Kariakoo kwa ajili ya juhudi yangu nilijipatia sifa ~~kubwa-sana~~ njema. Ilipofika tarehe 1/4/1966 ~~nikahami~~ ~~nikahamishiwa~~- nikahamishwa ~~Ilala~~ Kariakoo na kuja ILALA "A" ambapo ni Mahakama Kadhi inayoshughulika na mirathi, Ndoa na Taraka kufuata sheria za Dini ya ...u. Kusema kweli ni mara ya kwanza kukaliwa na Mkristo. Kwa wakati huu pia ...le mshahara wangu ukawa umepanda kima cha shs 550/-. Kwa hakika ~~huu~~ kazi Bali ~~kazi~~ Kadhi ilitofautiana kidogo na ile ya Zamani kazi zilikuwa ni zile zile ...va hakimu ~~kam~~- mkuu badala ya Kadhi moja ~~m~~ kwa moja kama Zamani.

## 2. Transcriptions des archives vidéo

***Dodoma (2009) : entretiens avec Charles M. Mnyampala au sujet du sens du mot « ngonjera » en cigogo et en kiswahili***

Première séquence VID_CMM (entretiens avec Charles Mnyampala)

Référence dans le fichier d'archive vidéo :

VID_cmm1

TT_cmm1 (Transcription et traduction intégrales)

Kiswahili et **Cigogo** [en caractère gras NDT] :

CHARLES :

« Je umetaka kujua 'ngonjera' kama ni kweli inatoka kwenye asili ya Kigogo, neno lililotolewa kutoka ruga ya Kigogo na Marehemu Hayati Mathias Mnyampala ambaye ni baba yangu. Nimetoa mfano tu kwa neno hilo linavyotumika kwa lafudhi ya Kigogo. Natoa mfano wa kwanza inasema kama vile mtu anasema … sema HIVI : **'nthaule, walalonjelwa, siulihulika wina ngonjera du'.** Akiwa na maana hivi : « Vipi, unapoambiwa, hausikii una ubishi tu ». Nichukue lile la kwanza **'nthaule'** maanake « vipi » '**walalonjelwa'** « unapoambiwa »,' **siulihulika'** « hausikii », '**wina ngonjera du'** **«** una ubishi tu ». Mfano mwingine inaweza nikatoa, ee wanasema kwamba : **'ulecee kungonjera ane'** maana yake kwamba « acha kunibishia mimi ». **'Ulechee'** maanake « acha », **'kungonjera'** « kunibishia », **'ane'** « mimi ». Kuna mwingine mfano kama huo huo wa tatu : »

MATHIEU :

« - sawa, na kama unataka kuweka neno la 'ngonjera' katika kamusi ungesema nini ? »

CHARLES :

« -Katika kamusi, liko katika, kama jinsi lilivyotafutiliwa katika kamusi ya Kiswahili ? Maana yake ni … kwamba ni mashairi. Ni mashairi ambayo watu wanaweka kichwani na pia sema ambayo yanafanya elim, yanaelimisha lakini sana sana hiyo ngonjera ni

kwamba mtu wanapo wawili au wengi kama jinsi ilivyoandikwa kwenye kamusi. Na wanapozungumza hayo mashairi sana sana utakuta kwamba yako katika sehemu mbili. Mojawapo katika mashairi hayo, yako katika sehemu ya kwanza inaweza kuwa katika ubishi lakini ubishi ambao unataka kuelimishwa : yuko mmoja anabisha na mwingine anaelimisha, mwingine anabisha na mwingine anaelimisha. Baada ya pale, huyo aliyekuwa anambisha anakuwa ameelimika ameshaielewa vizuri na amekuwa hapo wanakuwa wameshakuwa pamoja kwamba ameelimika. Nyingine ni kwamba anauliza. Katika kuuliza anataka kujua. Sasa katika kuuliza kule anaweza kuendelea kuuliza na huku anajibiwa ameelekezwa, anauliza huku anajibiwa anaelekezwa mpaka anaelewa na katika kuelewa anafurahi. Kwa hiyo katika ngonjera mbili za ushairi utakuta kwamba sana sana ni kwamba ni mtu anabisha ili apate kujua au anauliza ili apate kujua na mwishilizo wake ni kwamba analewa na wanakuwa pamoja na haya mashairi huwa yanazungumziwa hadharani yakitoka katika kichwa mtu anaweka mashairi yale kichwani. Sasa unaposimama pale katika majukwaa kama uko katika sherehe wale wanaosikiliza wanaelimika pia. Wanapata hali halisi ya kile kinachozungumziwa pale wanapobishana wale wanapata pia wanaelewa wanapoulizana wanaelewa mpaka panapokuwa pamemalizika kwamba wao wanapokuwa wameshamaliza kuelewa, kuelemishana hata wale walioko pale walioko wanaangalia wanasikiliza mashairi hayo ambayo yanatoka kwenye vichwa vya hao yaonyesha mifano wakati wanapo… wanapokuona yazungumza yale mashairi kwa mikono na nini ? Kama mtu anayeongea tu wakiwa binaadamu ambao wanaongewa, wanaulizana na wanabishana mpaka wanapata elimu na ile elimu inawafikia wale walioko pale. Pili, nyingine sio lazima kwamba wawe wawili, watatu anaweza kuwa mmoja, huyo mmoja anaweza akasimama hadharani akaizungumzia jambo kwa wale wanosikiliza pale kutoka kichwani kwake pia anazungumza hivyo anawaelimisha pia wale walioko pale katika mhadhara ule au katika sehemu ile ya shehere, watu wanaelimishwa kwa sababu kuna hayo mashairi yanayofungua, yanayonthungwa kuwa ni elimu kwa wale ambao waliwahi kuhudhuria katika sehemu hiyo ya kuwasikiliza hata sana sana ni sherehe mbali mbali ya kisiasa, ya kijamii mbali mbali mahospitali yanaweza kuzungumzia hata UKIMWI[181] wakaelezea habari mbali mbali kwamba huyo aelewe mambo hayo na huyo amweleze hivi mpaka mwishoni ana?a o kweli UKIMWI unaua kwa sababu bila kufuata kinga? hivi hivi hivi. Basi mtu anaelewa na hao ambao waliozungumza hapa wameelimishana na hata wale hao

wanapata elimu. Kwa hiyo ni kama hizo zinazosema katika ngonjera kuna watu wawili, mashairi, ni watu wawili au watatu au wengi wanaoelimishana na wale wanaelimika wale walioko pale wanasikiliza na vile vile hata mtu mmoja anatoa elimu kwa wale hivyo. »

Français et **Cigogo** [en caractère gras NDT] :

CHARLES :

« - Alors, tu as voulu savoir s'il est vrai que ***'ngonjera'*** provient d'une origine *kigogo*[182], le mot qui a été tiré de la langue *kigogo* par feu Mathias Mnyampala qui est mon père. J'ai pris un exemple simplement de la façon dont ce mot est utilisé avec l'accent[183] *kigogo.* Je donne un premier exemple qui se dit comme cela… dit comme CELA : **'nthaule, walalonjelwa, siulihulika wina ngonjera du'.** Qui a ce sens [en *kiswahili* NDT] : « Comment ? Lorsque l'on te dit quelque chose, tu n'écoutes pas, tu as un esprit de contradiction[184] seulement ». Je prends le premier [mot NDT] **'nthaule'** son sens est « comment », '**walalonjelwa'** « lorsque l'on te dit quelque chose »,' **siulihulika'** « tu n'écoutes pas », '**wina ngonjera du' «** tu as un esprit de contradiction seulement ». Un autre exemple et bien je peux donner, hum ils disent **'ulecee kungonjera ane'** son sens est « arrête de me contredire moi ». **'Ulechee'** son sens « arrête », **'kungonjera'** « de me contredire », **'ane'** « moi ». Il y a un autre exemple comme celui-ci même, le troisième : »

MATHIEU :

« D'accord, et si tu veux mettre le mot '***ngonjera'*** dans le dictionnaire, tu dirais quoi[185] ? »

CHARLES :

« Dans le dictionnaire, il est dedans. De la façon dont il a été défini[186] dans le dictionnaire de *kiswahili* ? Son sens est que c'est des poésies. Des poésies que les gens apprennent par cœur et aussi qui apportent une connaissance. Elles instruisent, mais très fréquemment ce *ngonjera* [nous parlons du sens du mot en *kiswahili* NDT] est quand il y a deux personnes ou plus [comme participants au dialogue poétique NDT]

comme c'est écrit dans le dictionnaire. Et lorsqu'ils récitent ces poésies, très fréquemment tu t'apercevras qu'elles se rangent en deux types. Parmi ces poésies, certaines sont du premier type qui peut témoigner d'un esprit rétif, d'une opposition[187], mais d'un esprit rétif qui veut être instruit : il y en a un qui contredit et l'autre qui instruit, un autre encore contredit et un autre instruit. De là, celui qui apportait la contradiction se trouve avoir été instruit, il a déjà très bien compris. Alors ils se sont réunis car il a été instruit. L'autre [type NDT[188]] est qu'il pose une question. Dans son questionnement, il veut connaître. A présent, dans ce questionnement il peut continuer à poser des questions et à ce moment on lui répond et le dirige. Il demande et on lui répond et le dirige jusqu'à ce qu'il comprenne et dans la compréhension il se réjouit. Par conséquent dans ces deux *ngonjera* poétiques, tu trouveras que très fréquemment une personne apporte la contradiction afin d'avoir l'occasion de savoir ou qu'elle pose une question afin de savoir et qu'en définitive, il se trouve qu'elle comprend et qu'ils [contradicteur/questionneur et instructeur NDT] deviennent unis. Ces poésies sont généralement récitées en public et de tête, elles sont apprises par cœur. A présent, lorsque tu te tiens auprès de l'estrade, quand tu assistes à une cérémonie, l'auditoire se trouve instruit également. Il obtient la réalité de la chose qui est discutée là-bas tandis qu'ils se contredisent ceux-là [sur l'estrade NDT]. L'auditoire obtient aussi une connaissance lorsqu'ils se posent des questions, il comprend jusqu'à ce qu'il y ait une fin quand ceux-là ont achevé de comprendre, d'apprendre réciproquement même à ceux-là qui sont présents, qui regardent et écoutent ces poésies qui sont récitées de tête, montrent des exemples lorsque… lorsqu'ils te[189] voient réciter ces poèsies-là avec des gestes et quoi d'autre ? Comme une personne qui parle seulement, comme des êtres humains en train de parler, ils se posent des questions et se contredisent réciproquement jusqu'à ce qu'ils obtiennent une connaissance et que la connaissance leur arrive à ceux [l'auditoire NDT] qui se trouvent là. Deuxièmement, il n'est pas obligatoire qu'ils soient deux, trois, il [l'acteur NDT] peut être seul, cette personne seule peut se tenir en public et discuter du problème devant ceux qui se trouvent dans ce lieu public ou dans cette endroit de cérémonie. Les gens sont instruits parce que ces poésies qui sont déployées, sont composées pour être une connaissance pour ceux-là qui ont eu l'occasion d'être présents dans cet endroit pour les [les récitants NDT] écouter. Et même très souvent il s'agit de cérémonies politique ou sociale diverses. Dans les hôpitaux, ils

peuvent parler même du SIDA et leur expliquer des informations diverses afin qu'un tel comprenne ces choses-là et qu'un autre lui explique de la sorte jusqu'à ce qu'à la fin il ? vraiment le SIDA tue parce que sans appliquer une mesure de protection ? et comme-ci, comme-ci, comme-ci. Bon, la personne comprend et ceux qui ont parlé ici se sont instruits réciproquement et même ceux-là [l'auditoire NDT] obtiennent une connaissance. Par conséquent, c'est comme ceux-là qui sont dits dans les *ngonjera* : il y deux, trois personnes ou plus qui s'instruisent réciproquement et ceux qui sont instruits sont ceux là-bas qui écoutent et, de la sorte, même une seule personne fournit une connaissance à ceux-là de la même façon. »

Deuxième séquence VID_CMM (entretiens avec Charles Mnyampala)

Référence dans le fichier d'archive vidéo :

VID_cmm2

TT_cmm2 (Transcription et traduction intégrales)

CHARLES :

« - Mimi *Mister* Roy umenihitaji nielezee kuhusiana na ***'ngonjera'*** ni kweli nilisema kutoka mwanzo kwamba ***'ngonjera'*** ni neno la baba yangu ambalo alilitoboa kuingia katika kiswahili kutoka katika kabila la ***cigogo*** mimi ninayezungumza hapa ni Charlesi Mathias Mnyampala ni mtoto wa pili wa Mathias Mnyampala napenda kueleza kama ifuatavyo *Mister* Roy kuhusiana na 'ngonjera za ukuta' ee ! ***ngonjera*** peke yake. Kwa maana ***ngonjera*** peke yake ni kwamba ni neno lililotobolewa kutoka kigogo nalo lilikuwa likitumika katika sehemu zifuatazo : katika sehemu za … ee … katika upande wa mahali wanapozungumzia mambo ya ndoa [...] »

« - Moi Monsieur Roy, tu as eu besoin de moi afin que j'explique au sujet de ***'ngonjera'***. Il est vrai, je l'ai dit depuis le début, que ***'ngonjera'*** est un mot que mon père a fait passer[190] dans le *kiswahili* depuis la tribu gogo. Moi qui parle ici je suis Charles Mathias Mnyampala, le deuxième fils de Mathias Mnyampala. Je proposerais une explication de la sorte Monsieur Roy : au sujet des « *ngonjera* de l'[association NDT[191]] UKUTA » … eeh ! de ***'ngonjera'*** seulement. Vis-à-vis du sens de 'ngonjera' seul, c'est qu'il s'agit d'un mot qui a été inséré depuis le kigogo et que lui [ce mot NDT] était utilisé des manières suivantes [en langue gogo NDT] : De la manière, euh… au sujet de la dot, lorsque l'on discute des affaires de mariage[...] »

« pande zote mbili kwa upande wa wanaume na upande wa kike kwa luga nyingine tunasema '***uigumi'*** kwa luga ya kigogo ***'uigumi'*** sasa katika kujadiliana kuhusiana na mahali inaweza kuwa pande hizo mbili zinasema na wanapojadiliana huyu anapinga na huyu naye anapinga katika ubishani maanake ***'ngonjera'*** ni ubishani kama tulivyosema hapo mwanzo[...] »

« toutes les deux parties, du côté des hommes et du côté féminin. Avec une autre langue nous disons '***uigumi'*** en langue *gogo* nous disons '***uigumi'***. A présent, dans la

négociation[192] au sujet de la dot. Il arrive que quand les deux parties s'entretiennent : l'un s'oppose à ce qui est dit et l'autre s'oppose aussi dans une controverse[193]. Le sens de ***'ngonjera'*** est controverse comme nous l'avons dit au début[194].[...] »

« katika ubishani huu waheshimiwa wanakubaliana kwamba mahali itolewe kiasi gani lakini baada ya mvutano wa muda kadhaa mrefu. Ndiyo maana wakasema ilivyo wakiwa katika upande wa ***'ngonjera'*** ule ubishani wa pande zote mbili ni ***'ngonjera'*** ambayo hiyo ***'ngonjera'*** kawaida katika kumalizia watakuwa wamekubaliana sio ubishani ambao hauna kutokubaliana. [...] »

« dans cette controverse, les dignitaires s'accordent sur le montant de la dot mais après une tension d'un temps d'une certaine longueur. C'est le sens et ils parleront de la façon dont cela se passera dans le '***ngonjera'***. Cette controverse entre toutes les deux parties est le '***ngonjera'*** qui, le '***ngonjera'***, a pour habitude de se terminer sur un accord. Ce n'est pas une controverse qui n'a pas d'accord[195].[...] »

« Kuna nyingine ambayo katika aina hiyo hiyo lakini hii ni ya masitiko inaitwa '***kuikula'*** hii inatendeka wakati kuna msiba. »

« Il y a un autre exactement de la même sorte mais c'est triste. Il s'appelle ***'kuikula'***. Il se fait lorsqu'une catastrophe [un décès accidentel ou non NDT] s'est produite. »

MATHIEU

« - ni ***'ngonjera'*** pia ? »

MATHIEU

« - c'est un ***'ngonjera'*** aussi ? »

CHARLES

« -ee ni 'ngonjera' kwa sababu wanapokuwa katika msiba wanajadiliana huyu marehemu amefariki hivi. Na upande wa kiume na upande wa kike wanajadili wanaelezana mpaka wanaafikiana kwamba jambo hili limetokea hivi. Kwa hivyo vile vile inazungumziwa katika upande wa … wa msiba. [...] »

« - bien sûr, c'est un ***'ngonjera'*** parceque lorsqu'ils se trouvent frappés par le sort, ils débattent au sujet de la façon dont a disparu le/la défunt(e). Et du côté masculin [la famille du père du/de la défunt(e) NDT] et du côté féminin [la famille de la mère du/de la défunt(e) NDT] ils débattent, ils s'expliquent réciproquement jusqu'à ce qu'ils soient d'accord sur la façon dont s'est produite cette affaire. Par conséquent, ceci est discuté comme cela dans le cas de… d'une catastrophe [décès NDT]. »

« Kwa hiyo inakuwa na utofauti katika sehemu hizi : moja ni upande wa… uigumi ni upande ambao… mwishilizo wake wakiwa katika furaha ni kwamba mahali imeshajadiliwa wanakuwa katika furaha wanafurahi kwamba wamekubaliana watoto waoane kwa kiasi fulani na mahali iliyopangwa. Kuikula ni kwamba wanajadiliana kuhusiana kwamba marehemu amefariki ndiyo lakini ?naanza kuelezana. [...] »

« Par conséquent il y a une différence entre ces cas : l'un est du côté… uigumi est du côté qui… sa conclusion est qu'ils sont heureux, que [quand NDT] la dot a déjà été négociée ils se trouvent dans la joie. Ils se réjouissent du fait qu'ils se soient accordés. Que les enfants se marient pour tel montant avec la dot qui a été mise en place. Kuikula est qu'ils débattent au sujet du défunt, oui il a disparu mais ?commence à s'expliquer [...] »

« Ndiyo marehemu alikuwa kwenu alikuwa je ? amefariki kwa sababu gani ? wanaulizana mpaka wanakubaliana basi wanakuwa wanaathirika pamoja katika … katika majonzi ya msiba huo.Kwa hiyo nikizungumza katika hali halisi yote haya ni mabishano au kwa ujumla ni mabishano bishana lakini katika mabishano yao ambayo yanakuwa na usuluhisho na baadaye wanakuwa pamoja. Ndiyo maana hata wakati mwingine hii ngonjera inaweza kusemwa kwamba ni « kwenda kwa pamoja ». Kwamba wanapo kweli wapo katika hali pamoja katika mabishano baadaye wanakuwa pamoja kwa hivyo wanakuwa wamekwenda kwa pamoja. Kwa hiyo hiyo ni ya tatu kwamba ni ngonjera ni kwamba kwenda kwa pamoja. [...] »

« Oui le défunt était chez vous. Comment se portait-il ? Pour quelle raison est-il décédé ? Ils se posent des questions jusqu'à ce qu'ils soient d'accords. Bon, ils deviennent ensembles affectés par… par la tristesse de cette catastrophe. De là, à dire vrai[196] ce sont des différends[197] tout cela ou, en somme ce sont des différends, avoir une controverse mais dans leurs débats il y a une issue[198] et ensuite ils deviennent ensemble. C'est pour cette raison qu'une autre fois[199] le ***ngonjera*** peut être qualifié « d'aller ensemble ». Qu'ils

se trouvent vraiment dans un état d'unité dans les disputes et qu'après ils deviennent ensemble, de là ils allaient ensemble. De la sorte, la troisième[200] [définition NDT] de ***ngonjera*** est d'aller ensemble. [...] »

« Kwa hiyo hiyo nimeeleza kwamba katika aina hii ya kiasili ya kigogo marehemu Mathias Mnyampala alichukua akaiweka katika upande wa Kiswahili katika upande wa mashairi. »

« Ainsi même, j'ai expliqué que feu Mathias Mnyampala a pris dans cette sorte-ci d'origine gogo et l'a mise du côté du kiswahili, du côté des poèmes. »

MATHIEU

« - Naam. »

MATHIEU

« - Oui. »

CHARLES :

« - Kwamba katika Kiswahili kama nilivyosema kule katika mashairi watu wanabishana lakini baadaye wanakubaliana na katika hali ya kukubaliana wanakuwa kama wameelimishana na vile vile hata mtu mmoja naye pia anaweza akatoa ngonjera kama nilivyosema hapo mwanzo naye pia ni katika hali ya kukubaliana. »

« - Que dans le *kiswahili* comme je l'ai dit là-bas [localisation dans le temps NDT], dans les poèmes les gens débattent mais ensuite ils sont d'accord et dans l'état de consensus[201] ils se trouvent avoir été instruits réciproquement les uns les autres et de même, même une seule personne peut aussi réciter un *ngonjera* comme je l'ai dit au début et elle aussi est dans un état de consensus. »

MATHIEU

« - aliona kwenye sehemu ya ushairi taratibu kama taratibu za Wagogo kusuluhisha mambo kuhusu sheria za kifamilia ? »

MATHIEU

« - Il [Mathias E. Mnyampala NDT] a vu dans le domaine de la poésie des procédures comme les procédures des Wagogo pour apporter une solution aux affaires relatives au droit de la famille ? »

CHARLES

« - Ndiyo ? hata katika mashairi vile yanasuluhisha katika jamii kama wanazungumzia maendeleo huyu hajui huyu anajua hwa hiyo wanaelimishwa wakishaelimishwa wanakuwa wameshaelimika wanakuwa katika familia yaani maana yake wanakuwa katika jamii kama wanazungumzia mambo ya maendeleo, kilimo. Sasa huyu hajui hili au ugonjwa tunasema UKIMWI, huyu anaambiwa hivi huyu hajui hivi baadaye wanakwenda kwa pamoja wanajua kwamba UKIMWI unaambukizwa hivi na ni hatari. Kwa hiyo yule anakuwa ameelewa kwa hiyo hiyo pia inakwenda sambaba na hayo tuliyoyazungumzwa na upande wa kigogo. »

CHARLES

« - Oui ? Même dans les poèmes, de la même manière ils [les poèmes NDT] apportent une solution dans la société s'ils [les participants du ngonjera NDT] parlent du développement. Celui-ci ne sait pas, celui-ci sait, de là [par le *ngonjera* NDT] ils sont instruits, lorsqu'ils ont déjà fini d'être instruits et ils se trouvent connaître, ils se trouvent dans la famille c'est-à-dire que cela signifie qu'ils se trouvent dans la société. S'ils parlent de problèmes de développement, d'agriculture, à présent celui-ci ne sait pas ceci ou la maladie, disons le SIDA, on dit comme cela à untel, celui-ci ne sait pas après ils vont ensemble [instruction par le *ngonjera* NDT] ils savent que le SIDA se transmet ainsi et que c'est un danger. De là celui-là se trouve avoir compris et de la sorte aussi cela va de paire avec celles-là [les choses NDT] dont nous avons parlé du côté *gogo*. »

MATHIEU

« - Nafahamu, na ulikuwa unaniambia kwamba neno la ***ngonjera*** halipatikani kwenye lugha zote za kigogo. Inatoka upande mmoja tu. »

MATHIEU

« - Je comprends et tu me disais que le mot ***ngonjera*** n’existe pas dans toutes les langues gogo. Il vient d’un seul côté. »

CHARLES

« - Inatoka katika upande… unajua katika ***Wagogo*** kuna ***Wanyaugogo***, halafu kuna ***Wanyambwa***. Sasa hii ***ngonjera*** imetoka kwa ***Wanyaugogo***. »

CHARLES

« - Il vient du côté… tu sais parmi les ***Wagogo***, il y a les ***Wanyaugogo***, ensuite il y a les ***Wanyambwa***. Maintenant le ***ngonjera*** est sorti des ***Wanyaugogo***. »

MATHIEU

« - Na upande wa tatu ilikuwa ni ? ***Wathumba*** au sijui ? »

MATHIEU

« - et le troisième côté c’était quoi ? Les Wathumba où je me trompe ? »

CHARLES

« - Na upande wa tatu ***Wethumba*** lakini ***Wethumba*** hawana hiki kinaitwa ***ngonjera***. »

CHARLES

« - Le troisième côté c’est les ***Wethumba*** mais les ***Wethumba*** n’ont pas ceci [cette chose-ci NDT] qui s’appelle ***ngonjera***. »

MATHIEU

« - Nafahamu, asante. »

MATHIEU

« - Je comprends, merci. »

CHARLES

« - Ziko tatu, iko ***Wanyambwa***, ***Wanyaugogo*** na ***Wethumba***. Kama nilivyokuambia kutoka mwanzo. »

CHARLES

« - Ils sont trois, il y a les ***Wanyambwa***, les ***Wanyaugogo*** et les ***Wethumba***. Comme je te l'ai dit depuis le début. »

MATHIEU

« OK, asante »

MATHIEU

« - OK, merci. »

CHARLES

« - Asante sana. »

CHARLES

« - Merci beaucoup. »

***Dar es Salaam (2010) : enregistrement de deux poèmes chantés de genre SHAIRI de Mnyampala accompagnés de leur textes***

Référence dans le fichier d’archive vidéo :

VID_MGH1 (Ulimwengu ni Sarabi)

Texte

**ULIMWENGU NI SARABI**

Dunia ni danganyifu, hufunika gubigubi,

Hugubika wahalifu, mashaibu na shababi,

Hukumba na wadilifu, wasokuwa na dhunubi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Ni shujaa maarufu, kukupigia kinubi,

Hupepea na kusifu, na kukuita jenabi,

Na mwisho ikukashifu, sulubu kukusulibi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Ulimwengu si pungufu, hubana vidhabidhabi,

Huangusha watukufu, huyeyushwa kwa kalibi,

Daima ni badilifu, kama kanga za mabibi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Huwatia watu hofu, alivyotendwa Ayubi,

Kwa tamaa ya sarafu, dunia kama sarabi,

Hainayo tahafifu, ni utamu wa zelabi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Bahili na badhirifu, si Hasani si Kalebi,

Si Kabwere na Yusufu, sonara wala si Dobi,

Mwisho hupita machafu, na katibu haratibi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Yasumbua masurufu, kutafutwa kama Bobi,

Hujitia takilifu, wakajitia harabi,

Asipopenda Latifu, huwa yote ni ugobi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Hainayo msanifu, kwamba haimuadhibi,

Hichagui mkosefu, wala yule haharibi,

Huwaadhibu sufufu, ajali huwakurubi,

Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Wazima huwaje wafu, kumwendea Makerubi ?
Wanguvu huwa dhaifu, wajanja kuwa mazebi,
Onyo hili ongofu, likipangwa kwa silabi,
Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Tajiri huwa chachefu, haliye huwa kabibi,
Humgeuza halafu, pato akawa hashibi,
Shida huja kumkifu, kusumbuka na usubi,
Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

Tamati ukamilifu, anayeleta ni Rabi,
Mkidhi wetu Raufu, Muumba wetu Hababi,
Atakalo husadifu, sinibishie muhebi,
Ulimwengu ni sarabi, humeta na kumetua.

(MNYAMPALA, M., E., 1963 : pp 115-116)

Référence dans le fichier d'archive vidéo :

VID_MGH2 (Zama Zetu za Siasa)

Texte

**ZAMA ZETU ZA SIASA**

Zamani za mazezeta, leo si za kufuasa,

Si zamani za kung'eta, na ulimaji wa sesa,

Zama hizi za kutota, zataka upole sasa,

Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Ni zamani za kunyata, kula mboga ya msusa,

Hizi ni zama za kwata, na vichwa kuvitikisa,

Sizo zama za kubwata, za maneno ya ufyosa,

Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Zama zile zimepita, za watu kuwanyanyasa,

Zile zama za kututa, na kunyang'anya mapesa,

Hizi zama za matata, kuchunguzana makosa,

Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Zino zama za kuteta, zenye visa na mikasa,
Sizo zama za kupata, kwa dhuluma na kutesa,
Ni zama za kuambata, yenye haki inopasa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Zama hizi za kujuta, zama zetu za Siasa,
Sizo za kufurukuta, na za macho kupepesa,
Ni zamani za kukata, makali na kuyatosa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Ni zama za kufuata, haki zao watu hasa,
Ni zamani za kufuta, mawazo yenye anasa,
Sizo zama za kuchota, wala dhuluma kunusa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Sizo zama za mafuta, za kucheza kibemasa,
Wala sizo za kuota, za njozi za kutomasa,
Si zama za kuokota, kujipatia halasa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Si zama za kujiita, lile jina la Mtesa,
Wala sizo za kukita, kupata mali kwa visa,

Hizi zama za kusita, za rai na kupapasa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Wangapi yamewapata, kwa kutafuta ukwasa,
Kuona vyameremeta, mijimali na vipusa,
Siasa iliwakuta, sasa wacheza kibisa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

Kaditama nimegota, tujihadhari kabisa,
Haki yetu kukamata, hata kama vile tosa,
Kama twapenda kuseta, dunia itatususa,
Zama hizi za Siasa, ni zama za tahadhari.

(MNYAMPALA, M., E., 1963 : pp 149-150)

## 3. Autres documents

### a. Journaux

***MAMBO LEO***

gml1 – Numéro 352 avril 1952, page de une



HUUZWA SENTI 10

Gazeti hili hutolewa Public Relations Department na hupigwa chapa na Government Printer, Dar es Salaam

KILA BOMA N...

TANGANYIKA

# MAMBO LEO

No. 352 APRILI 1952

Kufunguliwa kwa mitambo ya taa za umeme Morogoro uk. wa mbele

Uk. 39 na 40 Utunzaji wa Afya

Uk. 41 Taarifa ya Bwana D.C. wa Dsm. juu ya kodi za nyumba.

## KUFUNGULIWA KWA MITAMBO YA NGUVU ZA UMEME KATIKA MJI WA MOROGORO

### HOTUBA YA BWANA GAVANA WETU SIR EDWARD TWINING

Wakati wa kufungua station ya nguvu ya umeme siku ya Februari 23, iliyojengwa Morogoro na kampuni inayoendesha kazi ya mitambo ya nguvu za umeme (DARESCO) Mheshimiwa Bwana Gavana wetu Sir Edward Twining akasema katika hotuba yake: Tangu kufika kwa mara ya kwanza hapa Morogoro katika mwezi Julai, 1949, nimekuwa na hamu sana kuona kuwa mji huu unaozidi kukua uwekewe taa za umeme. Hivi leo ninayo furaha kuu kuwepo hapa na kuhudhuria katika kufunguliwa kwa mitambo ya kuendeshea nguvu za umeme mjini Morogoro. Baada ya Bwana Gavana kueleza hali ya mji wa Morogoro na maendeleo ambayo lazima yafuatwe kuufanya mji uwe wa kupendeza na baada ya kuisifu Kampuni ya nguvu za umeme Mheshimiwa Bwana Gavana wetu akamwambia mkuu wa kazi za nguvu za umeme: Mmeanza kazi yenu kwanza katika nchi hii mwaka 1931, na mwaka wa kwanza mlikuwa na watu 1,750 wanaotumia nguvu za umeme mwaka jana watumiaji wa umeme wamekuwa 9,800. Maendeleo haya ni ya upesi ajabu kabisa lakini pia lazima tufahamu kuwa kwa leo hii mko tu katikati ya hali ya mpango wenu wa maendeleo.

**Taa za umeme katika miji yote nchini Tanganyika**

Bwana Gavana akaendelea kusema, "Nguvu za umeme ni labda jambo moja katika vitu vikubwa kabisa vya ustaarabu vyenye faida ambavyo tuna weza kuvileta Afrika, na nia ya Serikali kuwa miji yote nchini ... nguvu hii ya umeme ... wakati upasao, na mimi ... kuwa Kampuni yenu ... sehemu ya kazi yake ... ustaw huu. Bila shaka ... matatizo kama vile ya ... vitu, na watumishi na ... ikawabidi wavumilie

Inaendelea uk. 39

MFALME ELIZABETH WA PILI

Mtukufu Mfalme wetu Elizabeth wa Pili, alizaliwa mwezi Aprili tarehe 21, 1926. Mwaka 1936 baba yake akashika kiti cha Ufalme akawa King George VI. Mfalme Elizabeth wa Pili huyu amesafiri mahala pengi, kwanza alifika Afrika ya Kusini na Southern Rhodesia katika mwaka 1947. Mwezi Januari mwaka huu akaondoka London kwenye safari ya kuzitembelea nchi za Ceylon, Australia na New Zealand. Safari ikavunjika walipokuwa Kenya kwa kusikia kifo cha baba yake King George VI. Na ikatangazwa kuwa yeye Elizabeth ashike kiti cha Ufalme

mojamoja kwa ...
Viwanda inayochukua njia za ku... nyumba...

gml2 – numéro 549 octobre 1953, page de une



WA SENTI 10

Gazeti hili hutolewa Public Relations Department na hupigwa chapa na Government Printer, Dar es Salaam

KILA BOMA NA POSTA

TANGANYIKA

# MAMBO LEO

No. 549 OKTOBA 1953

Askari K.A.R. Mauritius uk. 116

Madaktari wanaotoka Makerere uk. 116

## MAU MAU NI NINI?

**Mau Mau ni kukata watoto nusu kwa nusu, mwili na miguu mbalimbali.**

**Mau Mau ni kuwafunga wanadamu mikono na miguu na kuwatupa motoni wafe.**

**Mau Mau ni kukata miguu ama kuitoa utumbo mifugo, ipate kufa kwa taabu. Hii ndiyo Mau Mau.**

Wengi wakizungumza juu ya Mau Mau hutamka "wenzetu". Kwa ubinadamu ni wenzetu; lakini zaidi ya hayo si wenzetu; ...

Mau Mau ni chama cha siri. Kusudi lake ni kuvunja utawala ...vote wa Serikali huko Kenya, ...wakuu wa chama wakatawale. Wanachama ni baadhi ya Wakikuyu—baadhi tu—Wakikuyu wa...io watu wa dini na wengine pia ...wamepigana na Mau Mau tangu mwanzo.

Viongozi wa Mau Mau huwa...isha wafuasi wao kiapo cha ...ua Wazungu, ili kuwafukuza ...chini. Lakini ni Waafrika ndio ...aliouawa zaidi na Mau Mau ...ngu mwanzo wake mpaka ...sa. Wahindi na Wazungu ...aliouawa ni wachache tu. ...ivyo twaona ya kwamba baadhi ... Wakikuyu, kwa uovu wao, ...napigana na dunia nzima, ...a zaidi na Waafrika wengine. ...io maana ni lazima Mau Mau **...pondwe kama nyoka.** Hao ...getawala ni dhahiri utawala ... ungekuwa wa ukatili na ... tu. Serikali ya Kiingereza ... mpaka ugonjwa huu ...aosehemu ya nchi ya ...eshwa kabisa.

**...gine walio... ...Gideani ...me... kurudi... Ke...nya. Baadhi yao wameonekana kwamba wamechanjwa na alama za chama. Wakikuyu wengine wasio Mau Mau wameonekana na alama za kipigo.**

Kwetu sisi hapa Tanganyika, kuondoa wale wakina Mau Mau ni kama kuondoa funza mguuni. Funza si kitu kikubwa, lakini wasipoondolewa mguu waweza kuoza. Serikali ya Tanganyika imewaondoa, kwani mambo ya Mau Mau hayatakiwi katika nchi yetu. Tumekuwa na amani na maendeleo mema siku zote; hatutaki watoto wetu na wake zetu wauawe hivyo.

## MKUTANO WA KWANZA WA E.A. HIGH COMMISSION UMEFANYWA MJINI DAR ES SALAAM

Mkutano wa Halmashauri Kuu ya Afrika Mashariki (East African High Commission) umefanywa mjini Dar es Salaam katika mwezi Septemba. Mkutano huu ni wa kwanza kufanyiwa mjini Dar es Salaam na picha hii yaonyesha baadhi ya wajumbe hao waliofanya mkutano huo.

Anzia kushoto walioketi ni: Sir Edward Twining (Gavana wetu wa Tanganyika), Sir Evelyn Baring (Gavana wa Kenya); Sir Andrew Cohen (Gavana wa Uganda) na Bwana J. D. Rankine (British Resident wa Zanzibar.)

Wanaosimama anzia kushoto pia ni: Bwana R. E. German (Postmaster General), Bwana J. C. Mundy (Commissioner for Income Tax), Sir Robert Scott (Administrator), Bwana A. F. Kirby (Commissioner for Transport) na Bwana A.G. Knox-Johnston (Asst. Chief Secretary, High Commission).

## MSAMAHA KWA BUNDUKI WALIZO NAZO WATU ISIVYO HALALI

**Serikali yadhani kwamba zipo bunduki nyingi walizo nazo watu bila kuwa na vyeti vipasavyo. Hilo ni kosa listahililo adhabu kubwa.**

**Ili kuwapatia nafasi watu hao wazitoe ama wazikatie vyeti bunduki hizo ama risasi walizo nazo isivyo halali, hapatakuwa na mashtaka yoyote kwa wale watakaozitoa kabla ya tarehe 31 Oktoba, kwa maofisa wenye mamlaka (kwenye vikao vya polisi) bunduki ama risasi hizo. Hali kadhalika, wenyewe hawatadaiwa ada ya vyeti kwa miaka iliyopita.**

## MASHINDANO YA SUNLIGHT CUP

Sisi tunaokuwa hapa Dar es Salaam tumeona mengi ya kufurahisha kwa juma ya mchezo wa Sunlight. Ama hakika mchezo huu hufurahiwa na wengi kabisa, maana tangu mchezo wa kwanza kati ya Tanga na Iringa umati uliomiminika uwanjani si wa kuuliza. Wengine niliwasikia wakisema "ikiwa watu wanakwenda makanisani na misikitini namna hii, ingekuwa jambo bora kabisa". Basi siku hiyo ya mchezo kati ya Tanga na Iringa ilikuwa hekaheka ya vija... uwanjani, makelele ya wazo... aji yalikuwa ya kuziba mas...

*Inaendelea*

gml3 - pas d'indication de date, poème de genre UTENZI de Mathias E. Mnyampala

**KUFA NI FARADHI ILIYOKADIRIKA « La mort est la condition de la créature »**





## "WA KUMWOPOA MWANA"

1 Head-Boy Bwana Ali, wa Bagamoyo sikia,
Nakujibu lako swali, shairi nakuletea,
Ninafanya kula hali, majibu yako pokea,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

2 Mchukue wako mwana, mtoni asiangamie,
Ruvu naijua sana, maji yasimchukue,
Ingawa mdogo sana, mfate umwopoe,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

3 Uwezae ndiye wewe, maji hayo kuyavuka,
Usije geuka mwewe, kuwacha tena kushika,
Nguvu una wenyewe, mwisho wote hukutoka,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

4 Mama anajua hakika, ndiye wake kiongozi,
Kuzama na kuibuka, kumwachia hawezi,
Ujue unasumbuka, kumwacha wake mpenzi,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

5 Mama yako hakubali, kupotea mjukuwe,
Hata fanya kuli hali, machozi akulilia,
Utaona ni hatari, na moyo umjutie,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

6 Mkeo hataridhika, kupotea kwa mwanawe,
Nawe utafadhaika, na nyumba usiijuwe,
Mama atahangaika, kilio chake kiwewe,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

7 Katika hao wawili, mauti yatawafika,
Na wote watayakili, hakuna wa kuudhika,
Wataomba dua na heri, la mtoto kadhalika,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

8 Usidhani nadanganya, wallahi nakuapia,
Shairi nimelifanya, ya maana nakuambia,
Sitaki geuka panya, kuuma na kupuzia,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

9 Kadhalika wako mwana, uchungu utamfika,
Kupotea wenye maana, wazazi wake hakika,
Ingawa yeye kijana, mengi yatayomfika,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

10 Najua umesha choka, kutwa ukiogelea,
Naona ukihangaika, kushika na kuachia,
Msema kweli nimefika, kamba ninakutupia,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

11 Haya kaka umevuka, haya shime mchukue,
Mwanao akisha fika, barua uniletee,
Usikose kutambika, na kufanya sheree,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

12 Mkono ninakushika, wawili wamepotea,
Twajua kweli hakika, ndio hali ya dunia,
Usije kufadhaika, njia tutaipitia,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

13 Bwana Mtengenezaji, tafadhali libaini,
Pamoja na mchapaji, nawe utie saini,
Walisome wa Rufiji, mpaka huko Kizimbani,
Mama na mke na mwana, wa kumwopoa mwana.

S. M. Kilambio (Msema Kweli) Safarini Mbwera,
Utete, Rufiji.

## NITAMWOPOA MAMA

1 Salamu nakuletea, Ali Omari sikia,
Fumbo umetufumbia, najaribu kufumbua,
Editor akinitolea, shukrani nitatoa,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

2 Sikiliza kaka Ali, yangu ninayo kwambia,
Haki ya watu Jalali, vitabuni kutwambia,
Tuwaogope wawili, wazee waliotuzaa,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

3 Nitamuopoa mama, kweli ninakuambia,
Wala sitarudi nyuma, mengine kufikiria,
Nitafanya himahima, salama kumpatia,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

4 Mengi yaliyo mfika, mama yangu maskini,
Tena kapata mashaka, yasiyo hata kifani,
Chakula kukitapika, nikichafuka tumboni,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

5 Kanifanyia dhamili, mama yangu kunilea,
Nilipopata akili, mke akaniolea,
Rabbi Mola kanijali, mwana nimejipatia,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

6 Hakika kina uchungu, kifo cha mke sikia,
Nami nitaomba Mungu, mke mwingine kuoa,
Nikimwacha mama yangu, sina pa kumpatia,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

7 Mwana akinipotea, nitamshukuru Jalali,
Dua nitajiombea, Rabbi akilipokea,
Mke wa pili kioa, mwana naweza kuzaa,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

8 Beti nane nimefika, na hapa ndio mwishoni,
Editor msifika, langu tazama viini,
Ikiwa limechafuka, jitilie kikapuni,
Mama na mke na mwana, nitamwopoa mama.

Saidi Syltani Mwingiliko, Mbingo, Utete Rufiji.

## EDITOR BWANA NITOE, YANIUMIZA MAJONZI

1 Editor bwana mpenzi, nikaribishe mgeni,
Naja mimi kijakazi, na jembe shoka begani,
Unitume kula kazi, hewala si utumwa,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

2 E wewe wangu mwangalizi, Mtengenezaji makini,
Kilio chagu machozi, naomba unisaini,
Yaniumiza majonzi, kiumbe ni mashakani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

3 Nasikitika simanzi, ya Rabbi makosa gani,
Ufikapo mwisho wa mwezi, mimi awali sokoni,
Kwenda tazama utenzi, jina langu silioni,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

4 Niliyatoa machozi, Kariako sokoni,
Jamaa wote wapenzi, huniuliza kwa nini,
Ndugu nipeni uongezi, nimefeli mtihani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

5 Editor nambie wazi, siniogope mgeni,
Lau unitume kazi, sina shaka asilani,
Kaniweke kijakazi, kutumikia nyumbani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

6 Unifanye kijakazi, wa kulima shambani,
Nikate kuni Mbezi, kichwani hadi mjini,
Ili haja nikuridhi, niwemo ndani chamani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

7 Tafadhali nihifadhi, unitoe aibuni,
Unitume kula kazi, kwangu nimekuthamini,
Nikulimie minazi, na kufyeka msituni,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

8 Ijapo kuchunga mbuzi, si hofu kwenda porini,
Mvua ipige ni radhi, kwa matope mgongoni,
Taabu zote nitaridhi, unitoe haruani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

9 Nikaribishe mpenzi, mtesi mimi mgeni,
Siupati usingizi, matarasimu ruhani,
Halala naota njozi, naimba Mambo Leoni,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

10 Kweli natoa machozi, nifanye nini jirani,
Kula kwangu maandazi, wala sishibi tumboni,
Nimekonda kama uzi, nioneeni imani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

11 Beti hii wapenzi, kwa heri nakuageni,
Nafuta yangu machozi, naomba bwana Manani,
Anibariki Mwenyezi, nikashinde mtihani,
Editor Bwana nitoe, yaniumiza majonzi.

Ramadhani Abdallah Mahanyu, Store Clerk,
Mbezi Estates, Dar es Salaam.

## ALLIY MWOPOE MKE

1 Natokea Masharubu, Kiwato wa Selemani,
Kusema sina aibu, kwa maneno mdomoni,
Alliy pokea majibu, nayaleta Gazetini,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

2 Salaam kwa Bwana Alliy, nimefika Selemani,
Leo nakupa ya kweli, sikiliza kwa yakini,
Umeuliza awali, wa kutoa mtoni,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

3 Hapa umetuuliza, utamwopoa nani,
Mimi ninakueleza, wa kumtoa mtoni,
Mke ndio wa kwanza, ukamtoe majini,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

4 Ingawa mama mzazi, mimi najua yakini,
Wala usikhofu radhi, huipati asilani,
Sheria yasema wazi, utaingia peponi,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

5 Mama ni wako mzazi, atakulaumu nani,
Na mtoto pima wazi, fungu kakupa Manani,
Mke ni kibembelezi, unapolia chumbani,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

6 Kufananisha mtoto, akizama baharini,
Kama mafuta ya uto, yakimwagika chupani,
Wala hupati majuto, chupa imo mkononi,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

7 Mke ukimwachia, akizama baharini,
Mama wakimbilia, radhi unaitamani,
Muumba atakutia, finali ya motoni,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

8 Alliy ninakuambia, sikiliza kwa yakini,
Haya ninayokuambia, si kwamba nimeyabuni,
Vitabu nimepitia, nimejaza kifuani,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

9 Kwa herini waungwana, watungaji wa zamani,
Salehe bin Kibwana, na jamii ihiwani,
Kiwato bahati sina, nastarehe nyumbani,
Alliy mwopoe mke, akupunguze kilio.

S. H. Selemani Kiwato Masharubu, Kalole—Kisiju.

## MAMA, MKE NA MWANA

1 Bwana Alli wa Omari, jibu langu hilo soma,
Na iwapo hutakiri, haya ninayo ungama,
Nipe sababu dhahiri, wewe ulivyo yapima,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

2 Ikitokea hatari, watatu hawa kuzama,
Na maji yamekjithiri, hapana tena salama,
Kuvusha mke ni kheri, kuacha mama na mwana,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

3 Kweli mwana ni shubiri, uchungu wake wauma,
Na mama mtu mzuri, upenzi uumudaima,
Kumwacha mke ni shari, wa kwao watakusema,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

4 Naongezea habari, mke ni shamba kulima,
Ana mavuno mazuri, Mungu akijali neema,
Yafaa kumsitiri, ajali ikisimama,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

5 Mke anaposhamiri, akiwa bado mzima,
Huzaa wana fakhiri, kufidia walio didimia,
Kutendewa ukafiri, mimi naona si vema,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

6 Baadhi ya washairi, pengine watanizoma,
Kwamba mwana mashuhuri, haihusu kuwa nyuma,
Hayo siwezi kukiri, hata mkinisukuma,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

7 Ubora kutahadhari, kuoa ni kuazima,
Japo twalipa mahari, pesa mbuzi au ndama,
Budi tuweke nadhari, kuepuka taaluma,
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

8 Nawaza na kufikiri, kisha naona huruma,
Kwenda na mke safari, mwana mama kaandama,
Chombo kizame bahari, mke afe kwa dhuluma?
Okoa mke upesi, bakisha mama na mwana.

9 Beti tisa nasubiri, washairi hima hima,
Kila aliye hodari, ajibu bado mapema,
Mwisho napiga muhuri, mke naweka alama,
Okoa mke upesi, mama na mwana waliwe na mamba.

Kh. S. Amriy, Tanga.

## KUFA NI FARADHI ILIYOKADIRIKA

1 Ijapo kufa ni faradhi,
Kiletwacho na maradhi,
Ingawa kifo chatuudhi,
Wapi tutakimbilia?

2 Kifo hutokana na Rabbana,
Ijapo sisi twahasimiana,
Uwezo mwingineo hatuna,
Ni yeye muumba na kuumbua.

3 Kweli dunia ni pana,
Na viumbe twazaliana,
Kama sivyo tungekanyagana,
Huzaliana na kupungua.

4 Kifo cha mama yangu,
Chanitia mengi machungu,
Kusingelikuwako Mungu,
Muuaji ningelimvizia.

5 Walimwengu waliyasema,
Hasara kifo cha mama,
Mama mwingine sitamchuma,
Niwezae tena kujipatia.

6 Wamesema kuku wa mwewe,
Haachi chake kiwewe,
Twasingiziana wenyewe,
Kuwa fulani amemuua.

7 Wenye akili kamilifu,
Wataalamu na wasanifu,
Wamchao yeye Latifu,
Ndio wenye kupambanua.

8 Nani alikaa Milele?
Tangu hapo na pale?
Angetuhadithia ya kale,
Na mwendo wa dunia.

9 Ee Mola umpe fungu,
Katika raha ya mbingu,
Na umwondolee machungu,
Na peponi ukimtia.

10 Nami pia niachie uhuru,
Wa roho na nikushukuru,
Hasa nisije nikakufuru,
Kaziyo nikikuingilia.

Mathias E. Mnyampala wa Machichimi, Safarini Kimamba.

gml4 – juillet 1954





## MASIKITIKO

*Mambo Leo*, aitwaye huitika,
2 ...aji imaniyo, Gazetini kuniweka,
...a heri haji mbio, usikutwe na mashaka,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

...ditor bwana hiyana, sina budi kutamka,
...apu lako linavuna, khasara inayonifika,
Nitakusema bayana, nihamishwe Afrika,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

Stahily nalia Roja, nalia nasikitika,
Wala sina ngojangoja, na machozi hunitoka,
Wanani jua Miteja, Kusini ya Tanganyika,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

4 Sikuambii Mwambao, huko nilikozalika,
Kinondoni wa Rumondo, pia anasikitika,
Bahati yetu ya Nondo, hata Bibi katutoka,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

5 Kila mwaka mara sita, mashairi kuandika,
Muda wa miaka sita, na stampu nabandika,
Ningalikuwa Kipata, jioni ningalikufika,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

6 Kisa gani Editor, zangu pesa kuteseka,
Masikini na tajiri, wanapenda furahika,
Japo kaka Abushiri, Tanga anasikitika,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

7 Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika,
...ishike Dini nisali, nimuombe Rabhuka,
Fikira za udhalili, ubongo unapungua,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

...a moja la suna, nitilie kwa hakika,
...tu k...ukuru bayana, Ewe Bwana mtajika,
...kuombea Rabana, uzidishiwe baraka,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

Beti tisa ninaacha, kwamba sijafurahika,
Nikipata nitachacha, mwakani nikijatoka,
Falau ni majaliwa, kwaherini kina kaka,
Ubora kunipa kweli, nikaacha kuandika.

Roja Stahily Mweran, Tang...

## SERIKALI HULETA AMANI

...aarufu mtengenezaji, tafadhali nipokee,
...ini hapa si mwenyeji, haya yangu nitolee,
...asomwe hata Rufiji, na Ufipa yaenee,
...vinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...toisifu Ulaya, nyuma iwe Tanganyika,
...mbo ndio haya, yaenda yakizunguka,
...akuwa ni mbaya, wenzangu watanicheka,
...inza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...hukuru Serikali, kutuletea walinzi,
...a huu wa pili, tangu waanze kazi,
...ika Aprili, kwa sasa wana vizazi,
...aza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...ametufikia polisi, wapatao darizeni,
Na walitujia kwa fosi, kwa kulinda amani,
Pamoja na wao mfuasi, yeye juu nao chini,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...ama ilikuwa taabu, wahuni kutuchachia,
...alinzi wamewasubu, na kijiji kimetulia,
...sa sisi na mababu, twamshukuru Malkia,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...upiti na kimzigo, kichwani chachukuliwa,
...ta uwe mgogo, una mwana mtawa,
...takupiga vigongo, wakufanye umelewa,
...vinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

...a hasa stesheni, waenda zako Nguruka,
...iga spekesheni, hadi bahasha laanguka,
...mi tumboni, huku wakikucheka,
...siku hizi, ni kijiji cha amani.

8 Ukimshika mmoja, utaiona pata shika,
Ukifanya kujikunja, utaiona pata shika,
Tena hao ni wajanja, kapuni watakuweka,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

9 Siku hizi ni shuari, nawaarifu wasafiri,
Hata uvae zari, hautowatia aari,
Upite na kufikiri, safarini wafika heri,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

10 Sir Edward Gavana wetu ,mlinzi wa Tanganyika,
Usiwe nyuma yetu, kwani tutahangaika,
Bwana uwe mbele yetu, wewe ndiwe msifika,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

11 Isipite miaka minne, twakuomba samahani,
Utuletee na wengine, watutoe adhabuni,
Ingawa wawe wanne, watapunguza uhuni,
Uvinza siku hizi, ni kijiji cha amani.

12 Sintokutia uchungu, mtengenezaji maarufu,
Nimetunga kibunju, maana hautonisifu,
Nami nashika banju, nakaa nikikushufu,
Mola aendeleze, serikali yetu njema.

Y. Harun Rashid, Trade School, Ifunda.

## PESA

1 Mola alipoviumba, viumbe vyote sikia,
Nani aliyemuomba, sarafu kutuletea,
Kwani sasa zinagomba, kupatikana udhia,
Heri kugeuka simba, vinyama kujililia.

2 Hapo kale za zamani, kitu hiki hakikuwa,
Leo kina mtihani, wala sipati kuambia,
Kweli aheri zamani, Babu alihadithia,
Zikilia mfukoni, naona zanitania.

3 Kuzitafuta matata, kuzitumia sawia,
Hao wenye kuzipata, wanazo huko walia,
Wasema zaleta vita, kali kama ya Korea,
Kila mwezi ninapata, shida hazijanishia!!

4 Wazipatao kwa wingi, mifukoni kuchomoa,
Hata hivyo hawaungi, mashati yawaishia,
Zesha katika mitungi, au vibanda ingia,
Ninywe chai siturungi, huenda zitatulia.

5 Wengine zawatatiza, safari huzifungia,
Safari ya toka Mwanza, Mzizima kuingia,
Wengi wao wajiponza, makwao kujirudia,
Kapu limejaa pweza, wametokeza mikia!

6 Mjomba Akilimali, mwenzio nadidimia,
Hebu fanya kulihali, nipate wako wasia,
Ninazipata kamili, mbona tena zakimbia?
Nijitie ubakhili, labda zitaongoa.

7 Bwana Mzee Waziri, najua unatambua,
Tungeonana kwa siri, mengi ningekufolea,
Kila ninapofikiri, naona naangamia,
Hasa tindi likithihiri, zaidi kuteketea.

8 Kaka Salehe Kibwana, Mdanzi Mweny...
Matumizi hupandana, nikaenda kwa ...
Nikiongeza ujana, jelani nitaingia,
Wengi watanitukana, wengine kunibeua.

9 Dhiki haiji kwa moja, hayo yananielea,
Hupatwa hata Makoja, wajazao magunia,
Ila kwangu ni vioja, au baa lanijia?
Naona zinafuja, uzee wanyemelea.

10 Beti kumi za ujomba, haja yangu ni kuj...,
Sio mtu kuniimba, gazeti tutachafua,
Kinyamwezi naliyomba, kila lugha na jua,
Mapesa utamu wake, bado sijau...

Saidi Roberts (Kimbu...), Tabora.

## MAMA NA MKE NA MWANA

1 Editor mwenye ngoma, nipigie kutangaza,
Ya mmoja kumwandama, wawili kuwasaaza,
Mwenye uchungu kuchoma, macho yakafanya kiza,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

2 Nitamuopoa nani, kuzama Ruvu mtoni,
Nguvu yangu mwilini, alie nipa Manani,
Mtu mmoja yakini, wa kumtoa majini,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

3 Awezae ndie mie, haya maji kuyavuka,
Mmoja nikitoka naye, wawili watatoweka,
Kilio kiniingilie, na matanga kuyaweka,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

4. Mama ni wangu mzazi, taabu nyingi kazipata,
Mke naye ni mpenzi, wala si mwenye matata,
Mwana ndie kijakazi, dukani lete mafuta,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

5 Mama najua hakika, ndie wangu kiongozi,
Kuzama na kusumbuka, kumwachia siwezi,
Nitajitahidi kumshika, au nitakosa radhi,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

6 Mke nae maridhia, nyumbani ndie mwenzangu,
Endapo akipotea, yatanikuta matungu,
Sitaweza kumwachia, kifo cha mke ni pingu,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

7 Mwana ni yangu zawadi, alie nipa Muumba,
Hunifaa na kusadi, kwa dhiki ikaniwamba,
Sitamwacha afe maji, mwana ni changu kilimba,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

8 Katika wao watatu, mmoja nahitajia,
Kuwachia si thubutu, wote wakanipotea,
Hapo mnambie mtu, wa kuwahi kuvamia,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

9 Ndugu zangu nimechoka, na mwili umelegea,
Kutwa ninahangaika, kushika nikiachia,
Manyakanga watajika, msaada ninangojea,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

10 Tamati yangu ya chuma, hapa penu uwanjani,
Nimekaa nalalama, mshare umo tumboni,
Kutwa nina unguruma, hata na macho sioni,
Mama na mke na mwana, nitamuopoa nani?

Ali s/o Omari Head Boy
wa D.C. Bagamoyo.

## KIPATO NI KUJALIWA

1 Kipato twakililia, huku huko kufuatia,
Kipato twakiombea, kila tunapotulia,
Kipato huhitajia, kwa machozi tukilia,
Kipato udhia, humwendea asowazia.

2 Kipato kinasumbua, mtu hapendi sinzia,
...ipato kukiachilia, mtu huona hatia,
...ato hukimbia, msitu usofikia,
Kipato humwendea, yule aloandikiwa.

3 Kipato nawaambia, bure twajisumbua,
Kipato jasho chatoa, kulima na kupalia,
...pato kukingojea, zile siku za jua,
Kipato chamrukia, mtu aliyejikalia.

4 Kipato hata kutulia, si chako kukufikia,
Kipato hakuandikia, jitahidi kila njia,
Kipato hata kunuia, usiku bila tulia,
Kipato hukimbia, iwe leo umepokea.

5 Kipato cha kunyakua, mifuko ya rupie,
Kipato ulorithia, na iwe magunia,
Kipato hujiondekea, wewe bila julia,
Kipato huingia, na kutoka sawia.

6 Kipato na ukibania, bure wasumbukia,
Kipato ukijihinia, nguo kiraka kutia,
Kipato ukizuia, za kwiba bila kutia,
Kipato hupotea, bila wewe kujua.

7 Kipato kukiombea, kwa ... a kujijua,
Kipato kukikania, kila ... ulojua,
Kipato kukihamia, p... ...mbua,
Kipato hukaa, kwake...

8 Kipato naishia, nane...
Kipato kijipatia, mawaii ...kia,
Kipato kujiendea, faham... ...andikia,
Kipato kutulia, faham... ...lia.

H. M. ... 25 ... Mbeya.

***UHURU***

uhu111969

***Une du journal, le 11 juin 1969***

Mathias E. Mnyampala disparaît le 8 juin 1969. La nouvelle de sa mort fait l'objet de nombreuses publications à l'époque dont cette une du journal UHURU « indépendance » qui relate le déroulement des funérailles de l'auteur à Dodoma. La présence de Rashidi Kawawa, Vice-Président de la République Unie de Tanzanie témoigne de funérailles nationales. Par ailleurs des poèmes en l'hommage de l'auteur se succèdent pendant quelques jours dans les éditions de juin 1969 du journal UHURU. L'intégralité des exemplaires de juin et juillet 1969 de ce journal est conservée à la bibliothèque centrale *(maktaba kuu)* de Dar es Salaam où nous avons pu les consulter.

... kavaa shati jeupe ni Naibu wa Khatibu wa Bunge, Chifu E. Mang'enya. Wabunge wapya kadhaa vile vile waliapishwa.

# Kawawa ahudhuria mazishi Dodoma

MAKAMU wa Pili wa Rais Bwana Rashidi Kawawa jana alikuwa miongoni mwa maelfu ya wananchi wa mjini Dodoma waliohudhuria mazishi ya marehemu Mathias Mnyampala aliyefariki juzi usiku huko Dodoma kutokana na ugonjwa.

Bwana Kawawa aliwasili huko jana asubuhi kwa ndege akifuatana na Waziri wa Usafirishaji, Njia na Kazi, Bwana Lusinde, Kaimu wa Jaji Mkuu wa Tanzania Bwana Biron na Mkuu wa Mkoa wa Dodoma, Bwana K. Y. Komba.

Akizungumza kwa niaba ya Makamu wa Pili wa Rais, Bwana Lusinde aliwaambia wananchi waliokusanyika nyumbani kwa marehemu huyo baada ya mazishi kwamba kifo cha Bwana Mnyampala ni pigo kubwa sana kwa Tanzania.

Alieleza kwamba ingawa marehemu alikuwa hakimu wa mahakama ya kwanza, lakini pia alikuwa mwalimu mkubwa sana katika kukuza lugha ya Kiswahili, mwandishi mkubwa wa vitabu na mashairi, na ndiye aliyeanzisha mtindo mpya wa mashairi ya kupokezana uitwao 'Ngonjera.'

Bwana Lusinde alisema kwamba, Bwana Kawawa alihudhuria mazishi hayo kwa sababu marehemu alikuwa rafiki yake na pia kumwakilisha Rais na Serikali kwenye mazishi hayo.

Bwana Alexander Kanyamala, kwa niaba ya waliofiwa alimshukuru Makamu wa Pili na wenzake kwa kuacha shughuli zao na kuhudhuria mazishi hayo. Bw. Kawawa aliondoka jana mchana kurudi Dar es Salaam.

* * *

Kufukuzwa kwa Bwana Ronald Ngala kuwa Mwenyekiti wa KANU tawi la Mombasa hivi karibuni kunaleta wasi wasi mkubwa miongoni mwa baadhi ya wanasiasa ambao wanaogopa kuwa huenda akaanzisha chama kipya cha siasa au kufufua chama cha KADU ambacho kilivunjika zamani.

## MBIO ZA MWENGE

(Na Mwandishi wetu, Morogoro)

Mwenge wa Uhuru uliwasili jana mjini Morogoro, ambako ulilala na kuwaka kucha katika uwanja wa Saba Saba, kabla ya kuelekea huko Kilosa leo asubuhi.

Mamia ya wananchi pamoja na watoto wa shule walijipanga katika barabara zilizopitia Mwenge huo kwenda katika viwanja vya Saba Saba, ambako Mwenge ulipokewa na Mkuu wa Wilaya, Bwana J. T. Munisi ambaye baadaye aliwajulisha vijana walioubeba kwa wananchi waliokusanyika hapo.

Mmoja kati ya vijana waliokuwa wakikimbiza Mwenge huo, Bwana Mrisho Vuai, toka Unguja alitoa salam kutoka kwa Vijana wa Afro-Shirazi, kwa vijana wa Tanu Yonth League wa Morogoro.

Dr. Temu ambay... Chama cha Wafa... nganyika (NUTA) ... ra 45 kutoka jum... zilizopigwa. Mjum... shwa na Chama c... PA), Bwana S. M. ... kura 31 akifuatiwa ... Mbilinyi wa Chuo ... es Salaam na Bi. F... simamishwa na U... wake wa Tanganyi...

Mgombea uchag... Kikuu cha Ushirik... ka; Bwana B. M. S... 13 ambapo Bw. R... mbula wa Tanu Y... kura moja tu. K... uchaguzi ziliharibik...

Mbunge huyo ... mwenye umri wa m... limu wa mambo ... Chuo Kikuu cha D...

Mashirika sita ka... yoshirikishwa na T... lilituma mgombea ... mwezi uliopita kuja... achwa wazi baada ... twange kufukuzwa ...

Katiba ya muda ... kila shirika lililo... TANU halina bud... mmoja wakati kiti ... ka Bunge kinapoach...



uhu131969

UHURU, vendredi 13 juin 1969

***Poèmes de genre SHAIRI de Mary Mangwela (Wastara) et de Khamis Amani Khamis (Nyamaume) en l'hommage de feu Mathias E. Mnyampala***



4 UHURU, Ijumaa, Juni 13, 1969

# Marehemu Mnyampala: Bingwa wetu wa Kiswahili

(NA DAMIAN CHOKUNEGELA)

INGAWA ni vigumu na haiwezekani kabisa kumfufua binadamu aliyekwisha fukiwa kaburini, lakini inawezekana kuyakumbuka matendo mema na mabaya aliyoyatenda hapa duniani. Inawezekana pia kueleza kazi njema aliyoifanya akingali hai kwa manufaa ya mambo ama jambo fulani. Ndivyo ilivyo kwa marehemu Mathias Mnyampala, ambaye ameaga dunia juzi juzi huko kwake Dodoma. Ingawa hatuwezi kumfufua, lakini tunaweza tu kuandika kwa kifupi jitihada zake katika kukuza lugha ya Kiswahili, utungaji wa vitabu mbali mbali pamoja na mashairi ya waadhi.

## NI KUNGA KUIFICHUA

1. Cha thamani kina tato, kwa yule asotambua,
Hatambui mtakato, mtini yamsumbua,
Hupata mkereketo, fumbo asipofumbua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

2. Zina ugumu kokoto, kunga kwa kuifichua,
Zifichue kwa mvuto, zivuse na kubukua,
Usijepata masuto, taaluma kupungua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

3. Uvuguvugu ni joto, sidhani utaungua,
Si moto bali fukuto, fukuto la kupungua,
Huwezi pata majuto, ya mdomo kuhabua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

4. Kiswahili siyo ndoto, tafsiri kutatua,
Kiswahili msokoto, kilofungwa kugundua,
Utaona m'memeto, na elimu kupanua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

5. Ujue furukuto, kwa bidii utajua,
Kwa lafidhi ya mkato, kukata na kukatua,
Kama pombe na kung'uto, kubinya na kubinywa,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

6. Sema lugha kwa mnato, kugubika wagubua,
Tumia shairi nzito, za mnaso kunasua,
Siyo kumenya tomato, kupika na kupakua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

7. Jifunze babu miguto, gutu gutu kugutua,
Usichanganye mseto, wali navyo vitumbua,
Hivyo wapita kushoto, jitahidi kuchungua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

8. Kiswahili kina kwato, na mbinuze kubinua,
Mfano maji ya mto, uchimbe na kufukua,
Ndipo hushindwa watoto, wasiweze kung'amua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

9. Pana vitabu mtuto, jitahidi kuchambua,
Kila neno mpepeto, ya fasihi pepetua,
Wazi wazi si matato, vitabu ukinunua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

10. Tamati tunga mfuto, taabu ukichukua,
Usikupate mkito, kwa utunzi kutanua,
Kisha ghani kwa zoloto, vigorimbo kunyanyua,
Ni kunga kuifichua, inayotata mtato.

MATHIAS E. MNYAMPALA wa MACHICHIMI (Penda-Chako).
Dodoma.

Shairi hilo ambalo lilikuwa na beti 10 lilikuwa na kichwa cha maneno kilichosema: "HUYU NDIYE MATIASI." Picha ya marehemu pia ilitokea katika gazeti moja la Kiswahili pamoja na shairi hili!

Katikati ya mwaka 1959, Bwana Khamisi Amani Nyamaume wa Dodoma, alitunga shairi moja ambalo lilielezea wajihi wa marehemu.

Kama nilivyosema, ni vigumu sana kuandika mashairi yote aliyoyatunga marehemu tangu mwaka 1958 mpaka juzi juzi alipofariki dunia. Licha ya kuanzisha mtindo mpya wa NGONJERA, lakini pia alianzisha njia ya pekee ya kutunga mashairi mara tu baada ya Mwalimu Nyerere kuwahutubia Washairi huko Ikulu. Mashairi hayo yalielezea juu ya Azimio la Arusha, Imani ya mwana TANU na kadhalika, nayo yalichapwa katika gazeti hili la UHURU.

Hakuna haja ya kuendelea kuleleza mashairi yote aliyoyatunga marehemu huyu, ambaye kusema kweli kifo chake siyo pigo kwa marafiki, jamaa na wale waliomfahamu tu, bali pia ni kipigo kwa Usanifu wa lugha yetu ya Taifa, Kiswahili. Tanzania sasa imeshuhudia vifo vitatu vya watu mashuhuri katika lugha ya Kiswahili. Imeshuhudia kifo cha SHAABAN ROBERT, SHEIKH AMRI ABEDI na sasa Bwana MATHIAS MNYAMPALA.

Swali ambalo sasa wote lazima tujiulize ni hili: "Akina nani wataziba pengo la marehemu hawa watatu? Washairi gani wanaweza kututungia mashairi ya Waadhi kama waliyokuwa wakitunga wana wa Tashairi hawa watatu tunao watafa"? Sikatai kwamba tunao wataalamu wengi wa lugha hii, lakini mimi naamini kwamba marehemu hawa watatu wangeendelea kuishi, lugha yetu isingekuwa na wasiwasi wowote wa kutetereka, na mashairi ya mafunzi magazetini yangekuwa machache kuliko hivi sasa. MUNGU AWAREHEMU na awape mwanga wa milele. Amina.

## Pambo la Ndoa Mapendo

1. Salamu kwako lienzi, ulokwenda huko ng'ambo,
Kuwangalia wazazi, kama nao hawajambo,
Rudi upesi azizi, mambo yanendea kombo,
Kama ushanga ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

2. Pambo la moyo mahaba, moyo kutia urembo,
Sikilizano kwa huba, hufana kuliko pombe,
Mpendane kwa tiiba, kama maringo kwa tambo,
Ikiwa nguo ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

3. Pambo la ndoa kuradhi, kama kinanda kwa wimbo,
Moyo hulia machozi, unapochukia mambo,
Utakonda kama inzi, ulonaswa na ulimbo,
Kama kofia ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

4. Mapendo kweli huoibu, yakaharibu na umbo
Huleta nyingi sulubu, zinazoleta misimbo,
Na raha huiharibu, na kuvunja kile chombo,
Kama dhahabu ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

5. Pendo ni pambo la moyo, tangu zamani za Kembo,
Mapenzi hayana choyo, kwa neema lao mwambo
Wengi hufa vibogoyo, yakiwapiga mkumbo,
Kama kiatu ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

6. Hebu unipoze kwayo, ewe mrembo wa nembo
Sinileze mapayo, kama ya mama wa kambo,
Nipoze yatakiwayo, yaniumizayo tumbo,
Ikiwa koti ni pambo, pambo la ndoa mapendo.

7. Kusema kweli thawabu, na siemi kwa mafumbo
Nasema nikikutubu, kiswahili si kimombo,
Si maneno ya kilabu, waache wenye masombo,
Iwapo cheko ni pambo, pambo la ndoa mapendo

8. Acha hao niwague, wanoifanya makombo,
Acha sisi tupendane, kwa vifijo na vigambo,
Na tuwande kwa unene, kama mfano wa lembo,
Ijapo shibe ni pambo, shibe ya ndoa mapendo,

9. Mapendo huwa ni shibe, hulevya kama zarambo,
Kila taabu tubebe, na huku twashika Bombo,
Ndoa mbaya ugobe, mapendo ndio mtambo,
Kama usingizi fumbo, mapenzi hulevya sana.

10. Mapendo hulevya sana, si Chiku wala si Mombo,
Mvulana kwa msichana, si pwani na Uchirombo,
Hapo yanapolingana, huna atakaye chombo,
Kama pendo lina mambo, lazimisho ni karaha.

11. Lazima ina karaha, na hicho ndicho kiwambo,
Kiwambo kinofurahia, matilaba ndicho chambo,
Na ndiyo nyota ya jaha, ipendwayo kama Kimbo,
Iwapo pombe ni tembo, tembo la ndoa mapendo.

12. Niliozwa kwa mapendo, si lazima ya mafumbo,
Sikutishwa kwa nyundo, ukali wa mtalimbo,
Ningelijenga kando, Tamati ninde Rombo,
Kama ndoa ni malumbo, mwisho wa karaha sio.

Dodoma. MARY MANGWELA (Wastara).

## HUYU NDIYE MATHIAS

1. Picha unayo iona, hapa kwenye karatasi,
Ni ya maarufu sana, kumjua haukosi,
Kabila lake nanena, ni MGOGO Mnyausi,
Huyu ndiye Mathias, aonekanae hapa.

2. Huyu Mathias ndie, Mshairi wa Dodoma,
Ona umshuhudie, kwa macho kumtazama,
Na umjue jadie, kwa hizi zake alama,
Muone mwelewe vema, aonekanae hapa.

3. Muone vema mwelewe, lichunguze lake umbo,
Utaona ana ndewe, kwa mila yao ni pambo,
Ona usiajabiwe, wa huku na huko ng'ambo,
Muone uzuri tambo, aonekanae hapa.

4. Mone tambo nzuri, simpungufu wa kimo,
Usoni ana muhuri, tazama katika komo,
Mila yao ni fakhari, alama hizi nderemo,
Na kwa Kiingereza yumo, aonekanae hapa.

5. Na yumo kwa Kiingereza, ajua kukitamka,
Hasemi kwa kuteleza, akisema hana shaka,
Wazungu awashangaza, ofisini akifika,
Na mwerevu kuandika, aonekanae hapa.

6. Na kuandika mwerevu, sisi twamstaajabu!
Ana akili tulivu, kuandika Ki-Arabu,
Hakukaa kivivu, kila kitu hujaribu,
Anavyo vingi vitabu, aonekanae hapa.

7. Anavyo vitabu vingi, vya hadhithi na vya dini,
Mtu wa akili nyingi, apendwa kwetu mjini,
Ana maarifa mengi, hasa awe hadharani,
Hupenda mno wageni, aonekanae hapa.

8. Hupenda wageni mno, Hathiasi Mnyampala,
Ana mrefu mkono, kwa fedha na kwa chakula,
Hapendi usengenyano, lau mgeni wa ila,
Sana amcha Jaala, aonekanae hapa.

9. Sana Jaala amcha, na tena hana hamaki,
Lau mfinye akicha, kabisa hakasiriki,
Dini yake sioficha, yeye ni Mkatoliki,
Na sisi kwake rafiki, aonekanae hapa.

10. Na sisi rafiki kwake, twapendana kweli kweli,
Utampenda acheke, utampenda kauli,
Azijua mbinu zake, za lugha ya kiswahili,
Kaditamati kufuli, Mathiasi huyu hapa.

Dodoma. KHAMISI AMANI KHAMISI NYAMAUME.

## Kifo cha Mnyampala

Bwana Mtengenezaji,

Naomba nafasi katika gazeti lako tukufu ili niweze kueleza machache juu ya jambo hilo hapo juu.

Kifo cha Mathias Mnyampala kimetusikitisha sana Tanzania. Marehemu hatasahaulika kamwe katika Tanzania na hata Afrika Mashariki nzima. Sifa zake zimetapakaa kote katika bara la Afrika. Alikuwa mshairi mashuhuri na kila aliyepata kuzisoma tungo zake, hakukosa kupata taaluma ndani yake.

Marehemu aliandika vitabu vingi vya Kiswahili vyenye mafundisho adhimu kwa Watanzania wote hasa wale walio vyuoni na mashuleni. Alijitahidi kwa kila njia akiwa kama Rais wa UKUTA kuweka ufanisi katika lugha ya Kiswahili.

Tunamwomba Rabuka amweke mahali pema peponi.

JOSEPH M. MALLYA,
S. L. P. 2320, Dar es Salaam.

## Karibuni Washairi

Kutokana na Kifo cha Mwenyekiti Mkuu wa USANIFU WA KISWAHILI NA USHAIRI TANZANIA Bw. Mathias E. Mnyampala, Katibu Mkuu wa Chama, Bw. S. M. Mannoro, anawaomba Wanachama wote na Washairi wote wakaao katika Jiji la Dar es Salaam na Vitongoji vyake kuhudhuria mkutano wa dharura utakaofanyika siku ya Jumapili tarehe 15.6.69 saa 5 (tano) asubuhi huko katika Ukumbi wa Chuo cha Elimu ya Watu Wazima Mtaa wa Lumumba. Tafadhalini mnikote katika hili sote tuweza kutoa heshima yake ya Buriani kwa pamoja.

## b. Photographies

### *Portraits de Mathias E. Mnyampala (1917-1969)*

mem1



Mathias E. Mnyampala (1917-1969) (auteur inconnu - n.d.) (c) Copie numérique Mathieu ROY 2007

mem2

L'image a été copiée sur un support numérique et envoyée pour conservation pérenne par nous sur le site media des hyper archives en lignes (MEDIHAL) du Centre National de la Recherche Scientifique (C.N.R.S). La notion de pérennité de la conservation implique la duplication régulière et sans limitation de durée de l'image assuré par MEDIHAL mais aussi un travail de veille et d'évolution du format dans lequel elle est conservée afin qu'elle demeure accessible dans les formats d'image à venir.

L'image est consultable en suivant ce lien (consulté le 25 juin 2012) :

http://medihal.archives-ouvertes.fr/medihal-00517208

La référence est :

oai:medihal.archives-ouvertes.fr:medihal-00517208

L'auteur de la prise de vue et sa date sont inconnus. La structure des métadonnées du site MEDIHAL ne nous a permis que d'enregistrer l'actuel détenteur du « copyright » – soit « *hakimiliki »* en *kiswahili* - M. Charles M. Mnyampala en ce qui concerne le tirage original et nous-mêmes en tant qu'auteur de la copie numérique en 2007.

### *Jeshi la Kujenga Taifa (JKT) « armée de la construction nationale »*

jkt1




Mathias E. Mnyampala (1917-1969) : enseignant de *kiswahili* à la *Jeshi la Kujenga Taifa* « Armée de la Construction Nationale » en compagnie de trois officiers (informations de Charles M. Mnyampala)(auteur inconnu - n.d.) (c) Copie numérique Mathieu ROY 2007

### *Tombe de Mathias E. Mnyampala (1917-1969)*

kmm

Charles M. Mnyampala nous a conduits en 2007 sur la tombe de son père à Dodoma (Tanzanie). Nous l'avons prise en photographie et avons déposé l'image numérique sur MEDIHAL pour conservation et diffusion pérennes. Sur la croix qui surplombe la tombe se lisent l'année de naissance de l'auteur – 1917 - et la date de sa disparition, le 8 juin 1969. Ces dates font l'objet de confusions et ce document est important pour une clarification. Aussi Mathias E. Mnyampala a été très intégré dans les cercles islamiques. En tant que poète il a fréquenté son ami le Cheikh Kaluta Amri Abedi au sein de la grande mosquée de l'Ahmadiyya à Dar es Salaam sur l'avenue Bibi Titi Mohamed mais

également en tant que juge *(kadhi)* dans le tribunal islamique des affaires familiales d'ILALA « A » à Dar es Salaam en 1966 (*Cf* deuxième annexe document mnkT43). La tombe chrétienne indique qu'il est resté dans la foi catholique dans laquelle il s'est formé dans un esprit remarquable de tolérance et d'ouverture.

La photographie est conservée sous référence :

oai:medihal.archives-ouvertes.fr:medihal-00517203

Le lien d 'accès est le suivant :

http://medihal.archives-ouvertes.fr/medihal-00517203

(consulté le 25 juin 2012)

***Vidato « les entailles »***

Les deux photographies ont été prises en 2010 à l'entrée du port de Dar es Salaam, non loin de la route nommée « Touré drive ». Les *vidato* (sg. *kidato* cl.7) - encoches ou entailles – sont taillées dans les troncs des arbres. Elles ont une fonction d'échelle et permettent de récolter les fruits. Leur présence est banale et leur usage répandu dans tout le pays, y compris sur une plage de la mégalopole économique tanzanienne.

### c. Certificats

***Cours des liwalis et des chefs de ville de l'école locale d'administration, Mzumbe, Morogoro (30 mai 1960)***

*Local Government School : « Liwalis and town headmen's course »*

lgs



LOCAL GOVERNMENT SCHOOL

MZUMBE, MOROGORO

**This is to Certify that**

MATHIAS E. MNYAMPALA

attended and completed a course of instruction at this School

during the period May 2nd to May 30th 1960

NAMELY THE LIWALIS & TOWN HEADMEN'S COURSE.

Principal

Dated 30th May, 1960.

Le terme swahili d'origine arabe sg *« liwali »* pl. « *maliwali* » signifie « gouverneur, chef » (LENSELAER, A. *et al,* 1983 : 265). Il est ici intégré au singulier en anglais et l'accord au pluriel se fait suivant la grammaire anglaise par suffixation du 's' et non par préfixation de 'ma'.

***Personal Record Form n°1 (1956) – Agriculture Department Tanganyika***

prf1956



A.D.Form 14(Revised.)

AGRICULTURE DEPARTMENT - TANGANYIKA

PERSONAL RECORD FORM NO.I

(a) General

1. Name in full: MATHIAS EMNZEHE MNYAMPALA.

2. Date of birth: 18th November,1917 (at Ihumwa Dodoma District)
3. Designation: TYPIST CLERK - PROVINCIAL AGRICULTURAL OFFICE.
4. Date of engegement: 5th November,1956.
5. Confirmation of appointment:
6. Establishment:
   - (i) Tanganyika Civil Service Pensionable Provident Fund Terms or Contrct
   - (ii) Subodinate Service
   - (iii) Works Staff
   - (iv) Temporary

   } Delete whichever is NOT applicabl[e]

7. Tribe/Nationality: MGOGO (AFRICAN)
8. Religion: CHRISTIAN - ROMAN CATHOLIC MISSION.
9. Place of domicile(full address): Ntangano - Kinyambwa, Dodoma

10.

10. Married ~~or single~~:
11. No. of children(give date of birth) 1. 2. 3. 4.
12. Station: KIGWE - DODOMA DISTRICT.
13. G.T. Number ——— (in the case of Drivers and Turnboys.)
14.

(b) Education and Experience.

1. Standard passed and date: VIII, 22nd November,1956.
2. Name of school: R.C.Central School - Bihawana - Dodoma.
3. Course taken: Book - Keeping & Typing. ~~Helth~~ Health & Doctrine etc.
4. Training Centre or College: Premier College P.O. Box 1782 Nairobi & Voice of Prophecy Bible School Capetown.
5. Previous experience(Full details of service with dates)
(1) 23.12.37 to 31.12.41 N.A.Court Clerk 4(2) 1.1.42 - 31.7.45 P.A.Tax C. (3) 25.8.46 - 31.10.47 N.A. Famine Clerk & N.T. Tsetse Camp Clerk,Manyoni. (4) 1.2.48 - 31.3.51 P.A. Tax Clerk Dodoma.(5) 16.6.54 - 22.11.54 Typist Antoniou Sisal Estates LTD., Kimamba (6)9.12.54 - 30.9.55 Typist Clerk Ilonga Estate, Rudewa Estates Ltd., Kimamba. (7)1.1.56 - 20.9.56 Typist Clerk - Water Dev. & Irrigation Det., Dodoma.
6. Languages: spoken:- ENGLISH,SWAHILI, GOGO AND NYAMWEZI.

(c) Salary.

1. Commencing salary: 176/- P.M. Present salary 176/- P.M.
2. Salary scale:
3. Incremental date:
4. Salary paid from Head Sub-Head Item

(d) Next of Kin

1. Name in full: ALOYS, CHARLES AND EDWARD S/O MATHIAS E. MNYAMPALA.
"2. Relationship: FATHER MNYAMPALA MACHICHIMI, BROTHER SOSTENES MNYAMPALA
3. Full address: MTANGANO VILLAGE,C/O N.C. CHIPANGA KINYAMBWA CHIEFDOM P.O.KIGWE STATION.

***Lettre du National Service Headquarter « siège du service national » – 7/6/1966***

nsh1



SECOND VICE-PRESIDENT'S OFFICE.

THE UNITED REPUBLIC OF TANZANIA.

Telegram: "VIJANA".

Telephone: 24013.

Ref. No. NSHQ/W/1/14/14.

NATIONAL SERVICE HEADQUARTERS,
P. O. BOX 1694,
DAR ES SALAAM.

7th June, 1966.

Mwalimu Julius K. Nyerere.
Hon. Sheikh Abeid Karume MP.
Hon. Rashidi M. Kawawa MP.
Hon. Mr. Justice A. Said.
Hon. L. N. Sijaona MP.
Hon. S. N. Eliufoo.MP.
Hon. Paul Bomani MP.
Hon. A. K. Hanga MP.
Hon. C. Y. Mgonja MP.
Hon. A. S. Mtaki MP.
Hon. Miss L. S. Lameck MP.
Hon. M. D. Bomani MP.
Mr. Amon Nsekela.
Mr. Bernard Mulokozi.
Mr. Joseph Kiiza.
Dr. Anthony H. Rweyemamu.
Mr. D. N. Mwakawago.
Mrs Martha Bulengo
Mr. E. E. Seaton.
Mr. D. M. K. Bishota.
Dr. A. Nhonoli
Mr. Dickson Nkembo.
Brig. M. S. H. Sarakikya.
Mr. Mathias Mnyampala.
Hon. E. M. Anangisye MP.
Hon. F. L. Masha MP.
Hon. A. C. A. Tandau MP.
Mr. M. N. E. Shaidi.
Mr. O. K. Rugimbana.
Mr. J. A. Sawe.
Mr. D. S. Nkulila
Mr. Iddi Simba.
Mr. W. R. Kapinga.

Dear Mr Mnyampala,

Many thanks for your letter Reference No. ......... dated 2nd June accepting to lecture the National Service on Swahili Language ..........

The subjects of the lecture should include, among any other subjects which you might consider appropriate, Good Swahili Usage. Common Mistakes in Swahili. New words in Swahili. ..........

nsh2



- 2 -

It may perhaps be mentioned that the lectures is/are intended to form basic material for teaching in every National Service Centre in the country. It is therefore requested that, where possible, the lecture be delivered from a prepared text which may be left with us.

To promote National Culture, it is also requested that the lectures be delivered in Kiswahili.

Details as to time and place of the lectures will be given as soon as the timetable is completed.

Yours sincerely,

Frederick Rutakyamirwa.
for DIRECTOR OF NATIONAL SERVICE.

FR/MDM.

***Lettre de nomination en tant que membre du comité d'harmonisation des lois de succession (sheria ya urithi) – 28/4/1967***

szu1



CONFIDENTIAL

THE UNITED REPUBLIC OF TANZANIA

ATTORNEY GENERAL'S CHAMBERS,
P.O. BOX 9050,
DAR ES SALAAM.

Ref. No. JC/A.20/3/45

28th April, 1967.

The Hon. Mr. Kihampa, M.P.,
P.O. Box 2,
NGERENGERE.

Sheikh Sembe,
Member of the National Executive,
c/o TANU Regional Headquarters,
P.O. Box 2070,
TANGA.

✓Mr. Mathias Mnyampala,
Primary Court Magistrate,
c/o Resident Magistrate's Court,
P.O. Box 42,
DODOMA.

Sheikh Abdallah Chaurembo,
Primary Court Magistrate,
Buguruni Primary Court,
DAR ES SALAAM.

The Hon. Rev. Mfaume, M.P.,
c/o Lutheran Church Ilengula,
P.O. IRINGA.

RE: "SHERIA YA URITHI" (LAWS OF SUCCESSION)

You have been proposed and appointed by the 2nd Vice-President as Minister responsible for Justice in conjunction with the Attorney-General as one of the members of a proposed Committee which will deal with the subject of Succession laws under terms of reference to be given later.

2. As more details on the matter will be given at a later stage, here is just a brief of it to give you the necessary background. So far, lots of difficulties and complaints arise in connection with the administration of deceased's estates. For instance, when the owner of property dies and the question of who gets what comes up, many people present themselves each claiming a share as an heir entitled enhanced by the difficulties of ascertaining which law is to be applied e.g. tribal, Moslem or Christian. These problems together with a few others lead to considerable delay both in court or the Administrator-General's Office in administering deceased's estate.

3. In view of such difficulties, it has been proposed that a Committee be set up which will look into the present law of succession and thereby make recommendations as to what could be done to remedy this situation in the light of the problems arising.

4. The proposed Committee will consist of:-

(a) The Hon. Mr. Kihampa, M.P., Morogoro as Chairman.

(b) Sheikh Sembe, Member of the National Executive Committee.

(c) Mr. Mathias Mnyampala, Primary Court Magistrate.

(d) Sheikh Abdallah Chaurembo, Primary Court Magistrate.

(e) Hon. Rev. Mfaume, M.P.

(f) Mr. D.Z. Lubuva, State Attorney from Attorney General's Chambers as Secretary.

......../2

szu2


CONFIDENTIAL

- 2 -

5. By copy of this letter you are kindly requested to indicate rather expeditiously as to whether you would like and or be prepared to serve on this proposed Committee. With this done, then the Committee will embark upon this task under given terms of reference.

(D.Z. Lubuva)
for ATTORNEY GENERAL

DZL/LMJ.

20th December, 1964.

***Msanii wa Taifa (1987) « artiste national »***

mwt1987



JAMHURI YA MUUNGANO WA TANZANIA

WIZARA YA MAENDELEO YA JAMII, UTAMADUNI,
VIJANA NA MICHEZO

TAMASHA LA KWANZA LA SANAA NA LUGHA YA TAIFA
DODOMA

2 OKTOBA 1987—6 OKTOBA

MSANII WA TAIFA

Ndugu Hayati Mathias Mnyampala

ametambuliwa na Serikali ya Jamhuri ya Muungano wa Tanzania na ametunukiwa heshima ya kuwa MSANII WA TAIFA kwa uwezo na juhudi kubwa aliyoonyesha kwa maendeleo ya Sanaa na Lugha nchini katika fani ya Mashairi na ngonjera

Tarehe 6 - 10 - 1987

*Waziri wa Maendeleo ya Jamii, Utamaduni, Vijana na Michezo*

***Nishani ya Jamhuri ya Muungano wa Tanzania (1994) « Médaille de la République Unie de Tanzanie »***

njm1994



JAMHURI YA MUUNGANO WA TANZANIA



**NISHANI YA JAMHURI YA MUUNGANO**

**HAYATI MATHIAS MNYAMPALA** ALIZALIWA HUKO DODOMA MWAKA 1919, NA KUFARIKI DUNIA MWAKA 1969. ALISOMA KATIKA SHULE YA MSINGI YA BIHAWANA MKOANI DODOMA.

MWAKA 1946 HADI 1960 ALIAJIRIWA SERIKALINI KAMA KARANI, AKIFANYIA KAZI HIYO HUKO MANYONI, KONGWA NA MPANDA. MWAKA 1960 HADI 1965 ALIKUWA HAKIMU WA MAHAKAMA YA MWANZO MPANDA. MWAKA 1965 ALIHAMISHIWA DAR ES SALAAM ALIKOENDELEA KUWA HAKIMU HADI MWAKA 1969, ALIPOFARIKI DUNIA. AMEZIKWA DODOMA.

**HAYATI MATHIAS MNYAMPALA** NI MTUNZI MAARUFU WA KISWAHILI. AMEANDIKA MAKALA MBALIMBALI KATIKA MAGAZETI NA AMEWAHI KUWA MTUNZI WA MASHAIRI YALIYOGHANIWA REDIONI. KATIKA UHAI WAKE AMEANDIKA VITABU 13 VILIVYOCHAPISHWA NA INASADIKIWA KUWA IPO MISWADA YAKE MINGI AMBAYO HAIJACHAPISHWA. MIONGONI MWA VITABU VYAKE MAARUFU NI DIWANI YA MNYAMPALA, VITO VYA HEKIMA, KISA CHA MRINA ASALI NA WENZAKE, NGONJERA ZA UKUTA, JUZUU I NA II, UMOJA NI NGOME YETU, NA HISTORIA, MILA NA DESTURI ZA WAGOGO.

**HAYATI MATHIAS MNYAMPALA** NI MWANDISHI MWANZILISHI WA NGOJERA NA ANAYO NAFASI YA PEKEE KATIKA FANI HIYO. FANI YA NGONJERA IMEENEA KWA HARAKA HAPA AFRIKA MASHARIKI. IMEKUWA NI NJIA MOJAWAPO YA KUELIMISHA UMMA KATIKA MAMBO MBALIMBALI YANAYOGUSA MAISHA YAO YA KILA SIKU. FANI HIYO INAYOTUMIKA SANA MASHULENI, KATIKA VYOMBO VYA HABARI NA KADHALIKA, IMEWEZA KUPENYA MPAKA VIJIJINI, NA KUVUKA MIPAKA HADI NCHI JIRANI. AIDHA, **HAYATI MNYAMPALA** NI MWANZILISHI WA TENZI ZA AINA YA 'MTIRIRIKO NA MSISITIZO'. JUHUDI ZAKE HIZI NI MCHANGO MKUBWA KWA TAIFA HILI NA ULIMWENGU KWA UJUMLA KATIKA KUKUZA LUGHA YA KISWAHILI.

KWA SABABU HIZO, **MIMI ALI HASSAN MWINYI**, RAIS WA JAMHURI YA MUUNGANO WA TANZANIA, NAMTUNUKIA **HAYATI MATHIAS MNYAMPALA NISHANI YA JAMHURI YA MUUNGANO WA TANZANIA.**

IMETOLEWA IKULU KWA MUHURI NA SAHIHI YANGU LEO TAREHE 9 DESEMBA, 1994.

RAIS WA JAMHURI YA MUUNGANO WA TANZANIA

Remarque sur la prise de vue :

Le certificat a été mis sous verre et encadré. Il était accroché dans la maison de Dodoma de Mathias E. Mnyampala où vit encore sa femme, Mme Mary Mangwela Mnyampala, au jour où nous écrivons ces lignes. Nous avons donc pris la photographie du certificat tel quel ne pensant pas être autorisés à le décrocher et le retirer de son cadre tandis que nous rencontrions Mme Mnyampala pour la première fois. Il nous a fallu neutraliser lors de la prise de vue les effets de réflexion liés à la vitre, notamment en travaillant sans flash. Il a aussi fallu faire la mise au point sur le champ du papier du certificat, et non sur le champ de la vitre qui est situé légèrement devant.

### d. Cartes de membres de l'UKUTA (1966)

uku1a - Julius K. Nyerere, président de la République Unie de Tanzanie



